# GUUBOO SEENAA

# GAAFFII DEEBII DHABE!

MISGAANUU GULUMMAA IRRANAA

Finfinnee, Oromiyaa
Sadaasa, 2012

# GUUBOO SEENAA
# GAAFFII DEEBII DHABE!



Teessoon:

Mob. 0911074437

0913784151

E-mail: beekanguluma@gmail.com

P.O.Box 19 Ambo, Ethiopia

Gulaaltonni: 1. Dr. Firaa'ol Taammiruu (DVM)

2. Addunyaa Barkeessaa (Barataa PhD)
3. Dastaa Dassaalenyi (Barataa PhD
4. Tasfayee Jimaa (Barataa PhD)



**Yaadannoon:**

**Gaaffii baay'eef deebii dhabanii dararamaa kan jiraniif darban hundaaf; Beekaniif Olbaanaa!**

Finfinnee, OromiyaaSadaasa, 2012

# Seensa

Kitaabni kun kutaalee lamatti qoodamee dhiyaate. Inni jalqabaa saayinsii asoosamaa yoo ta'u, barreessaas ta'e dubbisaan mala ka'ameef kanatti gargaaramee akka barreessuuf yookaan dubbisuuf kan itti yaadamedha. Kutaan lammataammoo asoosama of danda'e tokkodha. Asoosama yeroo, kan ergaansaa yoomuu irraa hindabarreef gorsa guddaa ilmaan Oromoof kenname; waggaa dheeraaf itti yaadamuun Seenaarraa walitti fiduun kalaqamedha. Seenichi seenaa dhugaati. Yaadni fudhatames bu'aa qorannooti. Qorattootaaf wabii ta'uu mala.

Kitaaba kanaaf maqaan kenname Guuboo Seenaa: gaaffii deebii dhabe! jedhamuunsaa akeekani. Nama baay'eetu gaaffii hedduu garaasaatti guuree yaa'a.Isaan keessaas kaan kan qaamni biraan Oromoorratti gadi fe'e yoo ta'u, inni biraan ammoo Oromoon of wallaaluusaarraa kan ka'e ofiin kan ofitti fidedha. Kan namni isaa hinbeeknes; kan namni hanga tokko hubatuufis; kan ta'es kana ta'aa jirus guuboo seenaa keessaa arganna.Bosonni ibiddaan ciinca'ee gubata; dhalli namaa garuu kan isa caalu arrabaan, keessaafi bakkeen ariin ciinca'ee galmasaa gara dagachuufi shakkuutti dhufa. Balleessaaf miti; ergaa nukeessaa galmaan ga'uuf ulaa xinnoo hin tuffannu;yaanni keenya ergaa keenya malee, rakkistoota keenya hinfakkaatu. Kan ergaa keenyaaf ormaa diina

keenya; hubachiisuu dhiisnee fayyaasaanii utuu ergaa keenya keessa galchinee isaan dhagaa bishaan keessaati.

Uumaan gaafa lafa kanarra nufide yoo xiqqaate kaayyoo tokko raawwannee akka darbinuufidha. Isammoo numalee namni kanbiroon tasuma raawwachuu hindanda'u. Namni of ta'uu dhiisee somba nama biraan afuura baafachuun garbummaa garbummaa caaludha. Dachee kanarratti yoo baay'ee xiqqaate nama gosa sadiitu jiraata. Isaan jalqabaa, jijjiiramni naannaa isaan jiraatan akka jiru/uumamuu danda'u warra hinbeekne; Isaan lammataa, maaltu raawwate jedhanii wantoota ta'e sana qofa kan iyyaafatan, warreen sadaffaan, jijjiirama haaraa addunyaa kanarratti fiduuf/ fichisiisuuf ga'umsa kanqabanidha. Ergaan keessa keenyaa madaala umurii keenyaa darbee gulufuu danda'a. Humna nuun ala taa'ee nuun mormurra, kaka'umsaafi mul'ata keessa keenyaa burraaqutu carraa balbala banamaa kan namni kana dura banee hinbeeknetti nugalcha.

Gudunfaa ganama hiikkate, galgala erbee raasuun uraa akka hin dhangalaasne gochuun danda'amaree? gubannaan takkaa akeekkannaaf, inni lammataa bagaafi; lafa qabeenyi jiru garaan jiramoo, lafa garaan jiru qabeenyi jiraa?...xiraa sammuu nama hedduu, maxinoon garaa guunnaan achii socho'uu hin barbaadu; achumeefi reettii kakaatuu akkamitti takkaatti qeeye tokko keessatti tiksituu tokkoon danda'u? Fiixaan ba'iinsa furtuu jireenyaa kan ta'u, kan itti yaadneefi itti hin yaadiin keessatti

dandeettii of bituu qabaachuudha. Sababnisaa fiixaan ba'iinsi kan madaalamu haala muddisiisaa keessatti dandeettii madaalakeenya eeggachuuni...gamtaa qabaatee dammaquurra, goota maaf bittimse? jabaa fakkaate bakka gootni hin jirree maa buddeen liqimse? harki garaa hin baafne, garaan harka hin kaa'amne, garuu gumbiin dilbii maaf onee argame? Kattaan dhodhowee, akka ilmaan cubbuu wal jala qaxxaamura. Hosseetti lakkaa'amee qilleensaan butama. Simbirri girrisni Joobira rommisiiste. Harkatu hokkoo ta'ee, hammaaree dachaasee garaatti naqe. Silaa bara tortoraan farsoo naqe, samaatu kajeellaa dhaqaati. Dagaleen maalumaaf hokkeeffame? Namni maaf dalga wal-hubata?Maaliif namni mul'ataa gadi qabamaa? Maaliif seenaan darbe owwaalamaa?...Kanaaf kana kan fakkaatutu Beekaniif gaaffii deebii dhabedha. Gaaffii...gaaffii...

Kitaaba kana yeroo dubbistan, keessumattuu kutaan lammaffaan mataa dhukkubbii isinitti ta'uu hinqabu. Wantootni kanaan dura dhoksaatti golattti eegamaa turan amma yeroo ifatti ba'anii irratti mariyatamuu qabanidha.

Haaluma kanaan yeroob aubbistan miira hamaa keessa naduraa hin seeniinaa; garuu btaaf mirgatti yaadaa, qalbii kantareen dhimma guddaaan dabarfachuun barbaade naaf argadhaa. Ani nama dhuunfaa kamirraayyuu jibba hinqabu. Amantii lafa Oromoorra jirurraas haaloo hamaa hinqabu. Raawwadhee hinqabu. Garuu seenaa dhugaan jiru hin hambifanne. Gadi diigeen barreese. Waan dhaloonni kun beekuu qabu, fal'aanaan haata'ullee malee qonxoree yaada Oromoo mara hirmaachisuu danda'u Guuboo Seenaa keessattan aammachiise. Akka lammiinkoo deebii najalaa barbaade naabarbaadee fiduufanis gaaffii deebii dhabe jedheen hunduma keessan gaafadhe. Anoo gaaffiin dhiyeesseeti sinoo deebiin keessan meerre? Mee kottaa waliin teenyee mariyannaati!

# KUTAA TOKKOFFAA ...

## Yaad-rimeewwan Asoosamaa

Asoosamni erga kalaqamee hayyoota garaagaraatiin mul'achuu danda'een asitti hiika garaagaraa faana waan dhufeef hiika kana jedhu tokko kennuufiin ulfaachuu mala. Hiikni isaan kennan kunis gosa asoosama qorataniin, dhimma ibsuu barbaadan, kaayyoo qorannoo isaanii, amalaafi kallattii qorannoo isaanii irratti waan hundaa'uufidha. Haaluma kanaan asoosamni fakkii lubbu-qabeessa yaanni sammuu barreessaa keessaa madde yookiin immoo gochaaleen dhuguma raawwataman barreessaan uumamanii mudannoofi gochaalee adda addaa seenessuuf gargaaranidha.

Asoosamni jiruuf jireenya dhala namaa kallattiin ibsuu danda'a. Akka waliigalaatti yoo ilaalle, barreeffamahanga ammaatti jiraniifi wanta adda addaa irratti barreeffamee dhiyaate yoo ilaalle inni tokko waan ijaan mul'atu (mul'ate) akka jiruun dhiyeessa. Inni kaan dhugaan isaa qoratamee hawaasa keessatti mirkanaa'uu danda'a. Namni kana barreessus isa arge /argu akka jirutti mul'isuu malee ofii isaatiin waan itti ida'u hin qabu. Inni lammaffaan immoo waan sammuu abbaa barreessuu keessaa burqe dabalatee, isas dhugaa hawaasa keessatti mul'atuun walfudhachiisee kan dhiyaatedha. Inni lammaffaan kun kalaqa sammuu namaa dabalatee waan uumamuuf asoosama jedhama.

Asoosamni akaakuu og-barruu barreessaan tokko gochaalee addunyaa dhugaa keessatti namoota hawaasa keessa jiraataniin raawwatan yookaan raawwatamuu danda'aniin ka'umsa godhatee akka hubannoofi ilaalchasaatti dandeettii kalaquu isaatiin qindeessudha.

Asoosamni waan addunyaa dhugaa kanarratti jireenya keenya keessatti nuquunnameefi nuquunnamuu danda'u, barreessaan uumeefi qindeessee bifa qabatamaa ta'een nuuf dhiyeessudha. Asoosamni dhugaa jiru bu'uureeffachuun kan barreessaan ogummaa isaa itti dabalee barreessudha. Kun ammoo asoosamni suuraa jireenyaa ta'uusaa agarsiisa. Yaada gabaabaan gaafa keenyu, asoosamni: hojii seenessamaati, sammuu barreessaatiin kan kalaqamudha, amalaafi gochaalee dhalli namaa raawwatu bu'uura godhachuun waan qophaa'uuf haqa fakkaata. Kun ammoo, amalliifi gochaaleen namfakkiiwwan raawwatan hawaasa keessatti kan raawwatamaan ta'anillee, namfakkiiwwan asoosama keessatti argaman qaamaan hawaasa keessa barbaadanii argachuun hindanda'amu.

Haalli jireenya hawaasaa guutummaatti asoosama keessatti mul'achuu danda'a. Asoosamni hojii kalaqqii muuxannoo hawaasa keessa jiru hawaasichumaaf deebi'ee dhiyeessudha. Asoosaan gochaalee haqa ta'an dhimma dhiibbaa, koloneeffachuu, bilisummaa, roorroo, haqa dabu, jaalala, diddaafi kan kana fakkaatan kan raawwataa jiran yookaan raawwachuuf jiran itti yaaduun kalaqee barreessuu

danda'a. Gama biraanis asoosaan tokko afaan bara inni asoosamasaa kalaqee barreesse jiru irratti hedduu dalaguu danda'a. Kun ammoo afaan, aadaa amantii, eenyummaafi kan kana fakkaatan waan of keessatti qabatee jiruuf hojiin kun hunduu asoosama keessaan ifa ba'uu danda'u.

Asoosama keessatti barreessaan, dhugaa hawaasa keessatti mul'atu irraa haaka'u malee ofii isaatiin waan hedduu itti uuma. Qooddattoota yaada isaa dabarsan ni uummata. Tarreeffama caasaa dhimma hawaasaa keessatti arge sana akka fedha isaatti foyyeessuu yookiin jijjiiruu danda'a. Akka isatti toleefi akka dubbistoota hawwisiisuu danda'a jedhee yaadetti qindeeffatee dhiyeessa. Namni asoosama barreessu bu'aa sammuu isaa itti dabalee waan fedhii namaa guutuufi yaada isaas bakkaan ga'uuf uummata.

Ilmi namaa keessumattuu asoosaan tokko asoosama barreessaa jirutti gargaaramee fedhii, miir-dhageettii, aadaafi beekumsa dhalli namaa qabu mara walitti qabuun, beekumsa hawaasa naannoo isaa ka'umsa taasifatee waan barreessuufis hawaasichi itti fayyadamu sun qajeelfama, gorsa, akeekkachiisa, beekumsaafi kan kana fakkaatan irraatii argachuu danda'a.

Asoosamni gochoota addaa addaa kan haala jireenya hawaasummaa keessatti namoonni raawwatan qeequufi sirreessuuf karaa gaariidha. Haala hawaasicha keessatti yeroo sanatti mul'atan mara asoosaan asoosamasaan maree hawaasaaf dhiyeessuu danda'a. Dubbisaan asoosamaa

tokkoos gochoota qabatamaa hawaasicha keessatti raawwataman hubachuun cinatti dogoggora fuula duratti uumamuuf malurratti qabsaa'uun, qajeelchuuf sirreessuurratti ga'ee taphachuu mala.

Karaa asoosamaatiin haqa hawaasa keessa jiru ifatti baasuun nidanda'ama. Asoosamicha keessatti akka daawwitiitti of ilaaluutiinis, jijjiirama yaadaafi amalaa fiduun cinatti godaannisa hawaasa tokkorra jiru ittiin qolachuun nidanda'ama.

Namni asoosama dubbisu hubannaa jireenyaa bal'ifachuu danda'a. Wantoota hawaasa tokko keessatti fudhatama qabaniif hinqabne adda baafachuun, safuu hawaasichaa kabajuufi kabachiisuuf daran gargaara. Asoosamni jiruufi jireenya hawaasa darbee waan nutti himuuf seenaa warra darbee xiinxallee, hawaasa har'a jiruuf garuu tooftaa jireenyaa mala dha'uu dandeenya. Irra caalaan asoosamaa qeeqa waa tokkoorratti waan barreeffamuuf waan gaarii hawaasichaaf fiduufi waan hamaa sabichatti dhufu ittiin maqsuuf meeshaa guddaadha.

Namni asoosama baratus ta'e barsiisu bu'uura ogummaa afaanii guddifachuuf baay'ee gargaara. Barataan asoosamaa tokko, dandeettii jechoota guddifachuu, caasaa afaanii keessa wantoota jiran mara gabbifachuu danda'a. Namni asoosama dubbisu malleen ogummaa qayyabannaafi fedhii dubbisuu horachuu danda'a. Dubbisaan asoosamaa aadaa hawaasaatiin wal-bara; dandeettii afaanii keessumattuu

dubbisuufi barreessuu nihorata; muuxannoo hawaasa darbeefi jiruu har'aatiif beekumsa gonfata.

Haaluma kanaan asoosamni fedhii, aadaafi beekumsa dhalli namaa irratti xiyyeeffatu ibsuuf tajaajila. Barreessaan asoosamaas fedhii, aadaafi beekumsa hawaasa naannoosaa ka'umsa taasifatee waan barreessuuf dubbistoonni asoosamaa fedhii, aadaafi beekumsa hawaasichaa keessatti ofmadaaluun ofsirreessuu danda'u.

Faayidaan isaa inni biraa immoo gochoota adda addaa haala jireenya hawaasummaa keessatti namoonni raawwatan qeequufi sirreessuuf gargaara. Akkasumas, haala yeroo ammaa hawaasa keessatti mul'atan irratti hundaa'ee kan gara fuulduraatti uumamuu danda'u waan tilmaamuuf, waan egeree ta'uu danda'u hawaasa hubachiisuuf tajaajila. Kanaaf, asoosama dubbisuun gochoota yeroo ammaa hawaasicha keessatti raawwachaa jiraniifi dogoggora gara fuulduraatti uumamuu danda'u waan nama hubachiisuuf hawaasa sirreessuuf gargaara. Kun immoo badii har'aas ta'e boru uumamuu danda'u hambisuuf gumaacha olaanaa qaba jechaadha.

Asoosamni dhugaa hawaasa keessatti mul'atu ibsa. Kanaaf, dubbistoonni asoosamicha keessatti carraa of-ilaaluu waan isaaniif keennuuf, jijjiirama yaadaa fiduun ofsirreessuu yookiin asoosamicha bu'uura taasifachuun ofmadaaluuf isaan gargaara.

Itti dabalees, asoosama dubbisuun hubannoo jireenyaa nama tokkoo bal'isuufis nigargaara. Kunis waan hawaasa keessatti barbaachisaa ta'eef hintaane yookiin safuu hawaasaa kabajamuu qabuu nama hubachisa. Asoosama dubbisuun seenaa darbe xiinxaluun muuxannoo hawaasa darbee kan ammaatiin walbira qabanii ilaaluuf nama gargaara. Kana malees, asoosamni dogoggora dhala namaa waan qeequuf, asoosama dubbisuun dogoggora hawaasa keessatti uumamu sirreessuun amalli gaariin hawaasicha keessatti akka babal'atu taasisuuf tajaajila. Jaalalli namoota/miseensota hawaasaa gidduutti akka cimu gochuufis shoora guddaa qaba.

Asoosamni gama barnootaanis faayidaa hedduu qaba. Isaanis barattoonni aadaafi safuu hawaasa akka beekaniif, dandeettii afaanii isaanii akka cimsataniifi ilaalcha ofii isaanii akka bali'ifataniifi kan kana fakkaataniif isaan gargaara.

Aadaa hawaasaa keessatti beekumsa dhalootaa dhalootatti darbu, jijjiirama yaadaa yeroodhaa yerootti hawaasa keessatti uumamaniifi safuu hawaasichi ittiin bulu beekuuf gargaara. Kun immoo barattoonni afaanii rakkoo malee hawaasa waliin jiraachuuf haala mijeessa. Akkasumas, gama barnoota afaaniitiin dandeettiiwwan afaanii gabbisuuf gargaara. Kunis dandeettii hiika jechootaa, dandeettiiwwan dubbisuufi barreessuu, akkasumas, hubannoo caasaa afaanii gabbisuuf gargaara. Kanamalees fedhiiwaan dubbisuu barattoonni akka horatanis nitaasisa.

Barataan asoosamaa fedhii dubbisuu waan horatuuf qorumsa darbuuf qofa osoo hin ta'iin, yeroo boqonnaasaas bashannanuuf dubbisa. Kana boodas umuriisaa guutuu jaalala ogbarruu horata. Dimshaashumatti barnoonni asoosamaa barattootaaf faayidaalee isaan qaban keessaa, barnoonni asoosamaa barattoota nimirqaansa yookaan dubbisuuf kakaasa; aadaa hawaasaatiin walbarsiisa; dandeettii afaanii keessattuu dubbisuufi barreessuu isaanii nidagaagsa.

Asoosamni akaakuu garaagaraa qabaachuu danda'a. Isaanis asoosama dheeraa, asoosama giddu gala, asoosama xiqqaafi kan xiqqaa gadiillee ta'uu mala. Kun qorannootiin ifa ta'uu qaba. Tokkoo tokkoonsaanis jechoota hangamii of keessatti qabachuu maluurratti yaadota garaagaraatu jira.

Lamaanuu bal'inaan gargar haa ta'an malee qabiyyeen walfakkaatu. Asoosamni dheeraan senaa nama tokkoo dhalootaa hanga dhummatti agarsiisa. Qooddataa hedduu of keessaa qaba.

Asoosamni gabaabaan garuu, naannoo diddaa yookiin walitti bu'iinsa dhiyeessuu barbaade yookiin gaaffii deebisuu fedhee ala hin ba'u. Waan dhiyeessuu barbaade sana qofa dabarsa. Qooddaataan asoosama dheeraa bakka baay'eetti hirmaata. Qooddataa dureen asoosama dheeraa bakka hedduu gaha; gocha hedduu hojjeta.Asoosamni dheeraan bal'ina waan qabuuf "galaana daakkuuf namatti tolu" jedhama. Haata'u malee, asoosamni gabaabaafi dheeraan

bal'inaan garaagara ta'anillee bifaan tokko. Filannoo mata dureetiifi dubbii qoolaatiin walfakkaachuu danda'u.

Asoosamni gbabaabaan bal'ina waan hin qabneef ogbarruu addunyaa kanarratti qophaa'u keessaa baay'inaan dubbifaama. Nuffii malee yeroo xinnoo keessatti dubbifamee dhumuu danda'a. Kana malees, mata duree murtaa'e tokkorratti qofa xiyyeeffata. Kanaaf, yeroo dheeraa osoo hin fudhatin taa'umsa yeroo gabaabaa keessatti dubbifamuu danda'a. Mataduree filatame tokkorratti waan hundaa'uuf sa'aatii xinnootti dubbifamee waan barbaachisaa ta'e irraa argachuu nama dandeessisa.

Asoosamni gabaabaan hojii kalaqaa daqiiqaa soddomaa hanga sa'atii lamaa keessatti dubbisuun xumuramudha. Kunis kan bifa hololootiin barreeffamu, tokkummaa cimaarratti kan hundaa'e, yeroo hedduu jechoota kuma kudhanii ol hintaaneen kan barreeffamudha yaanni jedhu jira. Asoosama gabaabaan kan jechoota kuma kudhanii gadi ta'aniin barreeffamee kaayyoo bu'uuraa tokko irra ga'uuf kan qophaa'u seenessama gabaabaadha.

Asoosamni gabaabaan meeshaa guddaa afaan ittiin barsiisamu qofa osoo hintaane jireenya mataa isaa kan ittiin hubannudha. Asoosama kana keessatti, qooddattoonni waan dhalli namaa jireenya isaa guyyaa guyyaa keessatti dalagu raawwatu. Kanaafuu, asoosamni gabaabaan daawwitiifi agarsiistuu jireenya ilma namaati.

Asoosamni dheeraan, taphni yookiin asoosamni gabaabaan yeroo dheeraaf yoo xiinxalame, dubbisaan afee sana dubbisuu amaleeffachuu eegala. Yeroo kana dubbisichi gara kitaabicha dubbisuutti harkifama.

Amalli bu'uuraa asoosama gabaabaa ta'umsa tokko qabaachuu isaati. Kana jechuunis yeroon asoosama gabaabaa tokko dubbisuuf namatti fudhatu daqiiqaa soddomaa hanga sa'atii lamaa kan hin caalle waan ta'eef, namni asoosama kana dubbisu si'a tokkotti osoo boqonnaa gidduutti hinfudhatiin dubbisee xumuruu danda'a.

Amalli isaa inni lammaffaan immoo saffisummaadha. Seenaan seenessamus saffisaan seenessamuu qaba. Qaamoleefi gochaaleen tartiiba isaanii eeganii namfakkiifi yoomessi bal'inaan osoo hinibsamiin saffisaan seenessamu.

Amalli isaa inni sadaffaan immoo udumamummaadha. Amalli kun immoo amaloota armaan olitti ibsaman lamaaniin kan walqabatedha. Kunis ergaa ijoo tokko qofa waan dabarsuuf, ibsa adda addaa bal'inaan osoo hinkenniin saffisaan waan seenessuuf amala hudumamummaa qaba.

Asoosamni alasoosama caalaa dubbifama; jaallatamas. Kun kan ta'uu danda'uuf, dubbiftoonni asoosamaa jireenya qooddataa sanaa waan jiraataniif. Isaanis haala qooddataansun keessa darbuufi tarkaanfii inni fudhatuun hiriyaa yookiin diina qooddataa sanaa waan ta'aniif hirmaattoota gammachuu gadda, dhiphinaafi bal'ina isaanii ta'anii hordofu. Yoo hiriyaa ta'an kan gadduu wajjiin nigaddu;

kan gammadu wajjiin nigammadu. Bu'aa ba'iitii qooddataa sanaatiin waan jireenya ofii madaalanii haala gaariidhaan gocha isaatti hirmaatu, yookiin nideeggaru yookiin nimormu.

Yeroo ammaa kana yaadiifi ilaalchi asoosama barreessuu irratti kennamu addaa adda. Gama tokkoon asoosamni akka jiruun dhugaa hawaasa keessatti mu'atu waraabee dhiyeessa jedhu. Warri kuun immoo jiruufi jireenya hawaasa tokkoo ibsuufi isaafis dhaabbachuu qaba jedhu. Warren kanaan ala ta'anis asoosamni waan hunda irraa walaba ta'ee miidhagina mataa isaa eegee adeemuu qaba jedhu. Wanti beekamuu qabu garuu, ilaalchi gama hundaan jiran yeroo ammaa addunyaa keessatti argamuu isaaniif ittis tajaajilamaa jiraachuu isaaniiti.

Asoosamni tokko kan ittiin kalaqamee dubbistoota bira ga'u, miseensota mataasaati niqaba. Asoosama barreessuufis ta'e, isa barreeffame xiinxalaa dubbisuuf miseensota asoosamaa gargar baafnee beekuu/ hubachuu qabna. Miseensota asoosama beeknee xiinxaluun tooftaa asoosamni tokko ittiin qindaa'e hubachuuf nugargaara.

Miseensota asoosamaa keessaa inni tokko seenaadha. Asoosama tokko keessatti seenaan handhuura asoosamichaa waan ta'eef keessaa hafuu hindanda'u. Dhimmi seeneffamu tokko keessa hinjiru taanaanis asoosamummaansaa hiika dhabeessa ta'a.

Raawwiin asoosama tokkoo dubbachuun, seenaa asoosama tokkoo dubbachuudha. Dubbisaan asoosamaa tokko waa'ee asoosama tokkoo dubbisee jalqaba kanatu raawwate, itti aansuun sanatu raawwate achii booda kanatu raawwate jechuun nama biraatti yoohimu, seenesse jedhama. Raawwii asoosamaa tokko keessatti haala nama gammachiisu yookaan gaddisiisu hubachuun darbinee nama biraatti yeroo himnu seenessineerra jechaadha. Asoosama tokko dubbisuu keessatti, kan nugaddisiises haata'u kan nugammachiise, kan ajaa'ibsifannes haata'u kan tuffanne yookaan taajjabne tokko yeroo nama biroof qoodnu seenaa himaa jirra jechuudha.

Namni asoosama dubbisu kan jalqaba raawwatamurratti hundaa'ee waan gara fuula duraatti raawwatu beekuuf fedhii guddaan dubbisa. Xiyyeeffannoo guddaatiin xiinxaluunis dhumarratti waan raawwatamuu danda'u tilmaamuun bira ga'uufis ariifata. Kun ammoo miseensa asoosamaa keessaa seenaa keessatti kan ilaalamudha.

Miseensi asoosamaa inni lammataa ijoo yookaan jaargocha jedhamuu danda'a. Seenessamoota hedduu keessatti ta'insiifi gochoonni akkasumaan walitti hindabalaman. Ijoon ijaarsa gochootaa kan sabaabaafi bu'aa of keessatti qabatudha. Inni tokko isa biraarratti akkasumaan kan dabalamu osoo hintane, jaargochi isaa duubaaf fuulduraa akkaataa walitti hidhuu danda'utti ijaarama. Ta'iinsota achi keessa jirantu ergicha walitti qaba. Yeroo ta'insi ta'insa tokkotti dabalamaa adeemu tartiiba ta'e tokkoon walitti

makuun nijiraata. Kan walitti isaan qabus jiraachuu mala. Walitti rarra'insiifi seeraan makaminsi kun jaargocha uumuuf sababadha. Amalli seenessootaaf bu'uura ta'u tokko akkaataa ta'insi tokko kan biroof sababa ta'udha. Ijoo asoosama yookaan jarrgocha tokkoo irra caalaatti hubachuuf sababa, hubannoo, yaadachuu kanneen jedhan kana sirriitti beekuu qabna.

Sababooleefi bu'aalee qooddattoonni keessumattuu namfakkoonni olaanaan keessa darban jaargocha tokko ijaara waan ta'eef, kun sababa ilaallata. Haaluma kanaan sababiifi bu'aan jaargocha tokkoof hundeedha. Haalli xiinsammuu qooddattootaa, dhaamsa yookaan ijoon namfakkoonni dabarsuu barbaadan hundi wal-qabatanii jaargocha agarsiisu. Jaargochi gochoonni raawwataman kaayyoo asoosessaan sun kaayyeeffate galmaan geessisuuf sababaafi bu'aarratti hundaa'uun deemanii sadarkaa iccitii tokko argamsiisuu yookaan bu'aa tokkorra ga'uu qabu. Adeemsa akkasii keessatti wantoonni qooddataa olaanaan keessa darbu mo'uu yookaan carraa gaariin isa quunnamuu yookaan ofitti fudhatu gufuuwwan addaa addaa, gadduufi mo'amuun jiraachuu malu. Jijjiirama asoosicharratti ta'urraa ka'ee rakkoolee dhufaniifi badan sanaaf sababiin jira jechaadha.

Seenaa asoosama tokkoo dubbisuun akkas ta'e, sanaa boodammoo sana ta'e, achiin booda akkasittiin xumurame jechuun nama hinrakkisu. Garuu jaargocha asoosama tokkoo hubatanii lafa kaa'uun cimuu mala. Haalauma kanaan walqabatee ka'uu kan qabu ammoo hubannoodha.

makuun nijiraata. Kan walitti isaan qabus jiraachuu mala. Walitti rarra'insiifi seeraan makaminsi kun jaargocha uumuuf sababadha. Amalli seenessootaaf bu'uura ta'u tokko akkaataa ta'insi tokko kan biroof sababa ta'udha. Ijoo asoosama yookaan jarrgocha tokkoo irra caalaatti hubachuuf sababa, hubannoo, yaadachuu kanneen jedhan kana sirriitti beekuu qabna. malee ammoo akkaataa ergaa (jaargocha) asoosama tokkoo hubachuuf beekuu hindandeenyu. Yaadonni kunneen marti waliin hidhata qabu.

Miseensota asoosama keessatti ka'uu kan qaban keessaa kan biraan yoomessa. Yaad-rimeen yoomessa jedhu jechoota lama walitti makuun kan argame yoo ta'u, innis jecha 'yoom' jedhuufi 'eessa' jedhurraa kan ijaaramedha. Asoosama keessatti yoomessa jechuun bakkaafi yeroo seenaan asoosamichaa keessatti seeneffamu sun itti dalagameefi seenaa asoosamichaa keessatti akka hirmaataniif yookaan qooda fudhataniif qooddattoonni asoosichaan uumaman sun keessa jiraatan jechuudha.

Qooddattoonni asoosama keessatti argaman akkuma nama isa lubbuun addunyaa kanarra jiruu, bakka keessa jiraataniifi yeroo seenaa isaanii sana itti dalagan raawwatan niqabu. Haalli guyyaafi sa'aa, waggaa, ji'aafi baatii qooddattoonni keessatti raawwatan kun yoomessa jedhama.

Seenaan asoosama tokkoo eessatti akka dalagameefi qooddattoonni asoosamicha keessatti argaman eessa akka jiraatan yookaan ammoo seenaa isaanii eessatti jalqabanii

Yoomessa keessatti mana qooddataan itti galu, meeshaaleen manicha keessatti argaman naannoosaa argisiisuun seenichi dhugummaafi amanamummaa akka gonfatu taasisa. Asoosama keessatti yeroon asoosama keessatti dalagame iddoo sadiitti qoodamuu mala. Isaanis bara seenawaa (historical period) bara qooddattoonni seenicha keessatti argaman sun itti jiraatan, bara seenaan asoosamicha keessatti ibsame itti dalagameefi jireenyi hawaasaa asoosamichaan ibsame itti mul'atedha. Barri kun ammoo bara mootoleen garaagaraa biyyicha asoosamni keessatti barreeffaman' sana bulchaa turan ta'uu mala.

Gosa yeroo inni biroon asoosaan tokko maqaalee tibba yookaan waqtiilee maqaa dha'ee seenessuusaati. Fakkeenyaaf yeroo gochichi itti dalagame, bona, ganna, birraafi arfaasaa ta'uusaa qooddattootaan keessa jiraatanidha. Haala seenaa asoosamichaa keessatti gocha qooddattoonniifi haala waqtiileen kun itti beekamu nijiraata. Waqtiilee kana keessatti kan mul'atan mallattoo tibba aduun kun itti beekaman kan akka haala qilleensa naannoo, sochiifi gocha namootaa, bifa uumama, mukaafi biqiltuu naannoo, haala beellada manaafi maasii naannoo ibsuun waqtiilee agarsiisuun nidanda'ama.

Akkaataa yeroon ittiin mul'atu keessaa inni biroon ammoo guyyaa aduu (halkan yookaan guyyaa) sa'aatii (ganama, galgala, waaree dura, waaree booda) gochaawwan seenichi itti dalagaman of keessatti haammata. Qooddataawwan asoosama tokko keessaa gochaanis amalaanis yoomessa

keessa jirtaataniin yoo ta'an, jechuunis gochisaanii yoomessaaa wajjin kan wal-hinfakkaanne yoo ta'e amanamummaa dhaba.

Miseensa asoosamaa keessatti iddoo kan qaban keessaa inni biroon qooddataadha. Qooddatan namoota seenaa asoosamaa tokko keessatti qooda fudhatanidha. Qooddataan akka nama addunyaa dhugaa keessa jiraatuu foon uffatee kan argamu osoo hinta'in asoosamicha keessatti ga'ee guddaa taphata jedhamee itti yaadamuun muuxannoofi arga yaadaa barreessaan asoosamichaa qabuun kan kalaqamanidha. Asoosama keessatti mukkeeliin, bineensonnifi ta'iiwwan addaa addaa akka qooddataatti tajaajila kennuu danda'u. Qooddattoonni jiruufi jireenya namootaa yeroo yoomessa asoosamichaa kanlubbuun turan dhiyeessuu, haaromsuufi ifa taasisuun kan muldhisanidha. Kana jechuun qooddatichi ilaalcha, amantaa, aadaa, akkasumas jiruufi jireenya hawaasa bara seenaan asoosamichaa irratti hundeeffamee calaqqisiisa. Asoosamni tokko seenaa malee akkuma jiraachuu hindandeenye qooddattoota malees hiika dhabeessa ta'a. Abbaan seenaa jiraatu malee seenaa dubbachuun waan hindanda'amneef, qooddataan asoosama keessatti iddoo guddaa qaba. Asoosama tokko keessatti qooddataa jiran adda baafnee beekuuf gaaffilee kan akka; seenaan asoosama dubbisaa jiru keessatti seenessame kun kan eenyuuti? Asoosama kana keessatti waa'ee eenyuutu seenessame? Asoosama kana keessatti eenyu fa'itu argama? kan jedhutti deebiin yeroo argamu qooddataan ifa ba'eera jechuudha.

Barreessaan tokko qooddattoota yommuu uumu, ilaalcha ilma namaatiif qabuufi beekumsa dimshaashaan qabu irraa ka'ee, bifaafi amala namoota addunyaa dhugaa kana keessa jiraatan kan ofiisaatii beekuun bu'uura taasifata. Qooddataan asoosama keessaatti calaqqisu kan lubbuu qabaatee sosocho'u miti. Qooddataatti lubbuu kan uumu barreessaadha. Akkuma Waaqayyo nama isa sirrii addunyaa kanaa uumu, barreessanis qooddataa asoosamasaatiif uuma. Gabaabumatti qooddataa jechuun, barreessichi muuxannoo jireenyaa keessatti namoota argeefi beeku irraa amala addaa addaa walitti fiduun fakkaattii ilma namaa kan inni yaadaan uumudha.

Qooddattoonni addunyaa asoosamaa keessa jiran akkuma nama isa dhugaa addunyaa kana keessa jiraatuu hojii addaa addaa kan hojjetan, kan gaddan, kan gammadan, kan jaallatan, kan ajjeesan, kan maraachan kan maraachisaniifi kan kana fakkaatanidha. Barreessaanis amala nama isa dhugaarratti mul'atuun kan asoosamasaarrattis kalaquu qaba.

Qooddattoonni olkaasamuun yookaan gurra guddisuun ogummaa og-barruutiin kalaqamanii kan dhiyaatan waan ta'eef haala tokko tokkoon nama isa dhugummaan olta'u; wanta namni dhugumaa inni addunyaa kanarra jiru hojjechuu, yaaduu yookaan raawwachuu hindandeenye nam-fakkiiwwan raawwachuu danda'u. Kanaafuu qooddattoonni amala namaa isa dhugaa faana wal-fakkaachuun dirqama ta'a.

Qooddattoonni kun akaakuu garaagaraatti qoodamuu danda'u.Akkuma namoota addunyaa dhugaa kana keessa jiraatan haala addaa addaarratti hundaa'uun qoqqooduun danda'amu, qooddattoota asoosama keessatti argaman iddoo garaagaraatti qoodnee ilaaluu dandeenya. Ulaagaaleen qooddattoonni ittiin qoodamanis akkaataa qooddattoonni ittiin uumaman, raawwilee qooddattoonni dalagan, seenaa asoosamicha keessatti agarsiifamuu qaban, seenaa asoosamichaa keessatti qooddattoota amala qooddataa qabaniifi jireenya qooddattootaa sirriitti kan agarsiifamu yeroo ta'udha.Haaluma kanaan qooddattoonni asoosama keessatti argaman gosa gurguddoo lamattti qoodamu. Isaanis qooddataa diriiraafi qooddataa marsaati.

Qooddattoonni diriiraan battaluma seenaa asoosamaa keessatti hirmaachuu jalqabaniin eenyummaaf maalummaan isaanii barama. Jireenyi qooddattoota kanaas kallattii addaaddaan kan kalaqame miti. Amala murtaa'aa irra deddeebi'amee mul'atu waan qabaniif haala salphaan yaadatamuu danda'u. Jireenyi qooddattoota kanaa wal-xaxaa waan hintaaneef yeroo hedduu amala beekamaa tokko yookaan lamaan ibsamuu kan danda'anidha. Kanaafuu namni hudumtuu salphaatti isaan beekuu danda'a.

Qooddataan diriiraan yeroo hedduu wanti isaan qabatanii dhihaatan dhimma qeenxee tokko irratti kan xiyyeeffatu waan ta'eef, dubbistoota kan ajaa'ibsiisan miti. Dhimmichis kan irra deebi'amee mul'atu waan ta'eef kan nama nuffisiisu

ta'uu mala. Qooddataawwan diriiraa yeroo baay'ee kan kalaqaman qooddattoota olaanaa (major character) dabaluuf, ibsuufi gargaaruuf kan asoosaan kalaqamanidha.

Akaakuun qooddataa inni lammataa qooddataa marsaa/round character jedhama. Jireenyi qooddattoota marsaa, kallattii addaaddaatiin kan kalaqame ta'ee, amala wal-xaxaa kanqabanidha. Qooddataan marsaan bu'aa ba'ii jireenya wal-xaxaan kan kalaqaman ta'anii kaayyoo isaanii galmaan ga'achuuf yommuu tattaafatan gufuu yookaan rakkinni hedduun kan isaan mudatudha.

Qooddataa marsaan waa'ee ilma namaa, jireenyasaa kan xiinxalaniif kan raagan yoo ta'an, bifa jireenya adda addaa wajjin wal-quunnamtii qabaniifi haala salphaa ta'een eenyummaa isaaniif maalummaa isaanii hubachuun kan hindanda'amnedha.

Qooddataa marsaan haala yookaan ta'insa keessa seenaniifi wal-quunnamtii yookaan hariiroo qooddataa kanneen biroo wajjin qaban irratti hunda'anii yaada isaaniitti, ilaalchaanis dimshaashumatti gocha isaaniitiin amala addda addaa calaqqisiisu. Kanaafuu fedhii qooddataa marsaa, ilaalcha isaanii, eenyummaafi maalummaa qooddataa marsaa haala salphaa ta'een hubachuun rakkisaadha.

Qooddattoota marsaa kan amalli isaanii yookaan maalummaan isaanii wal-xaxaa ta'e hubachuufis ta'e baruuf gadifageenyaan xiinxaluun dirqama ta'a. Kunis yaadnisaanii, fedhiinsaanii, hawwiinsaanii, baraafi bakka keessa jiraatan

yookaan yoomessa hawaasummaa isaanii adda baafatanii beekuuf sirriitti gadifageenyaan sakatta'amanii xiinxalamuu qabu.

Qooddattoonni marsaan asoosama keessatti argaman akka fixeensa barii yeroo muraasaafi mul'atanii battaluma kan badan miti. Kana jechuunis boqonnaalee addaaddaa seen-aan asoosamichaa itti seeneffame hedduu keessatti ni argamu yookaan nimul'atu jechuudha. Gochi qooddattoonni marsaan hojjetanis ta'ee haalli isaan keessa seenan yeroo dheeraaf tura. Asoosama keessatti seenaan seeneffamu irra caalaatti qooddataa marsaa waliin kan walitti hidhamedha. Qooddataan marsaafi qooddataan olaanaan kan wal-gitanidha. Qooddataan marsaan qooddataa olaanaa ta'a.

Miseensota asoosamaa kan biroon waldiddaadha. Jieenya dhugaa keessatti namoonni bu'aa ba'ii jireenya hedduu waliin wal'aansoo walqabaa oolu. Qabsoowwan kunneen jiraachuuf, wantoota jireenyaaf barbaachisan guuttachuuf, waan fooyya'aa argachuuf yookaan waan hawwan mara argachuuf geggeefama. Jiraachuuf yookaan fedhii ofii guuttachuuf ammoo namoota garaagaraa waliin hariiroon ni uumama. Walitti dhufeenya kana keessammoo namoonni waldhabuu danda'u. Adeemsi kun jireenya dhugaa keessatti yeroo hunda nimul'ata. Asoosamnis jireenya dhugaa kan calaqqisiisu waan ta'eef waldiddaa kanarraa walaba ta'uu hindanda'u.

Qooddataawwan addunyaa asoosamaa keessatti lubbuu horatanii socho'anis wanti hedduun waan walitti isaan fiduuf, gidduu isaanii walmufannaan uumamuun isaa hinoolu. Hariiroo gidduu isaaniitti uumamu irraaa kan ka'e fedhii walfakkaatu yookaan  garaagaraa warri qaban yoo walitti dhufan walitti bu'insa gidduu isaaniitti uumamu kanatu waldiddaa(conflict) jedhamuun waamama. Gareewwwan walmorkatan lamaan giduutti qabsoo godhamuun, tokko isa biroo mo'achuuf, kuffisuudhaaf yookaan caalee argamuudhaaf yerootti tattaafatan mul'atu.Waldiddaa keessatti qooddataawwan dorgommii eegàlan injifatanii darbuuf yeroo wixxifatan, rakkoon biroo yeroo isaan mudatu, isa tokko mo'achuun yerootti bira darban, kan caalummoo yeroo itti dhufu argama. Waldiddaan asoosamaa akka lafee dugdaa jargochaatti kan laalamus kanumaafidha.

Waldiddaa uumamuuf kanneen walmorkatan wanti walitti buusuu danda'an sababni gahaafi amansiisaan jiraachuu qaba. Sababni walitti bu'insaa kun kan jireenya dhugaa keessatti nama waldhabsiisuu danda'u ta'uu qaba. Haala kanaan, gareen waldorgoman lamaan dorgommii keessa jiranu injifannoon xumuruuf yerootti dhama'an argamuu qabu. Qooddataa muummees (major character) ta'e masaanuun qooddataa muummee (antagonist) waan danda'an hundaan tattaafachuu qabu. Adeemsa kanaan seenichi walxaxaa, dubbistoota yaaddessaa, "eenyutu injifata ta'a?" jechisiisaa deema. Akkanatti waldiddaan sadarkaa ol'aanaarra yoo ga'u waldiddaan fiixeerra gaheera jenna. Bakki kun guut-miira (climax) jedhamuun waamama.

Kanaan booda wanti qooddataawwan muddaa ture yookaan dubbistootas yaadaan dhiphisaa ture qabbanaa'aa laafaa deemee waldiddaan furmaata ta'e irra gaha. Bakki itti furmaanni argamu kun fala (resolution) jedhama.

Miseensi asoosamaa biroon waldiddaa yoo ta'u, Waldhabiins/waldiddaan yookiin walitti bu'iinsi asoosama keessatti bifa hedduun uumamuu danda'uudha. Innis, qooddataan tokko qooddataa biroo wajjiin, qooddataan tokko sammuu isaa wajjiiniifi qooddataan tokko uumama wajjiin waldiddaa mul'atuudha. Kun ammoo gosa seenaa ergaansaa dabarsuun barbaadame, haala hawaasa seenichi keessatti raawwateefi eenyummaa qooddattootaa irratti hundaa'a. Isaanis tokkoo tokkoon isaanii kan armaan gadii fakkaatu.

Waldiddaan inni tokko waldiddaa qooddataawwan gidduutti uumamudha. Kunis waldiddaa qooddataan-qooddataa waliin jedhama. Waldiddaan gosa kanaa qooddataawwan fedhii walfakkaatu yookaan fedhii garaagaraa qabaachuurraa kan ka'e uumama. Qooddataawwan fedhii walfakkaatu yoo qabaatan, gareen lamaanuu ol'aantummaa argatanii waan fedhan sana kan ofii godhachuuf waan tattaafataniif waldiddaan gidduu isaaniitti uumama. Bifuma walfakkaatuun, yoo fedhiin garaagaraa gidduu jiraate, inni tokko isa irratti fedhiin isaa akka raawwatu yeroo socho'u mormiin waan mudatuuf waldiddaan ni uumama. Waldiddaan kunneenis qooddataawwan gidduutti kan uumamudha.

Waldiddaan inni lammataa kan qooddataan ofuma isaa waliin taasisudha. Fedhii hedduun altokkotti sammuu qooddataatti dhufuu danda'a. Yeroo kanatti wanta raawwatamuu qabuufi kan dhiifamu wallaaluu/ murteessuu dadhabuurraa kan ka'e, "kanamoo sana wayya?" jedhumoo dhiisu? Asiinimoo achiin naaf wayya?fi kan kana fakkaatan waan sammuutti dhufuuf qooddataan ofuma isaa waliin waldhaba. Waldiddaan gosa kanaa xiinsammuutiin dhiphachaa, ofumaa yaada isaatiin gungumaa /ofiin odeessaa mataa ofii waliin yerootti walmormu mul'ata.

Gosni waldiddaa inni sadaffaan, waldiddaauumama waliin taasifamudha. Namni jiraachuuf jecha hariiroo morkii qabu uumama garaagaraa waliin godha. Fakkeenyaaf, qonnaan bulaan bosona ciree, lafa babal'ifatee jiraachuu barbaada. Adeemsa kana keessa garuu, gobaan, qoraattiin, gufuun, kan kana fakkaatan isa hubuu danda'u. Mukoota gurguddaa kuffisee bira darbuunis laayyoo hinta'u. Haata'u malee, qonnaan bulaan kaayyoo isaa galmaan gahuuf tattaaffiisaa itti fufa. Haala kanaan waldiddaan uumama waliin taasifamu sochii qooddataan uumama waliin godhu irratti walitti bu'insa uumamu kan ilaallatu ta'a.Bifuma walfakkaatuun, namoonni haala qilleensaa waliin walitti bu'insa uumuu danda'u. Keessumaayyuu, haala duraan beekamu irraa jijjiiramni qilleensaa yoo uumamu namni jiraachuudhaaf carraaqqqii inni godhu hedduudha. Waldiddaan haala kanaan dhufu, waldiddaa qooddataafi uumama jalatti ramadama.

Inni arfaffaan, Kana afraffaa waldiddaa jedhama. Waldiddaa qooddataa hawaasaa gidduutti uumamudha. Namni tokko yookaan gareen tokko duudhaa, aadaa, walumaagalatti haala jireenya hawaasa tokkoo balaaleffachuutiin yookaan fudhachuu dhiisuutiin hawaasa waliin waldhabuu danda'a. Haala kanaan qooddataan duudhaa hawaasaa jijjiiruudhaaf yerootti kutatee ka'utti inni haaraan isa durii irratti ol-aantummaa argachuuf inni durii ammoo bakka qaburra cimee dhaabbachuuf tattaafata. Tokko kuffisuuf, inni biraanimmoo jabaatee dhaabbachuuf socho'a. kanaafuu ija qalbiitiin qooddataa isa kamtu asoosaman dubbise keessatti bal'inaan mul'ata kan jedhuuf dubbisaa hubataatu garaagara baafata.

Miseensi asoosamaa inni biroofi guddaan dhaamsa /ergaa ta'a. Akkuma maqaan isaa ibsutti asoosamni tokko yommuu qophaa'u kaayyoo qophaa'uuf qaba. Innis dubbistoonni ykn caqastoonni dhuma seenaa asoosamichaarratti barumsa ykn ergaa (hubannoo) isaan argataniifi qayyabatan ilaala.

Egaa asoosama tokko qopheessuuf qabxiiwwan ka'uu malan shanan kanneen qofa ta'uu baatanillee warri hafan kanneen keessatti galuu danda'u. Kannaafuu, barressaan tokko osoo barreessuu hin calqabiin dura maalummaa, gosaafi kutaalee asoosama haalaan beekuu qaba. Yoo kana beeke uumaafi ummata hirkoo godhatee ergaa, barumsaafi gammachuu fedhe ummataaf dabarsuu danda'a.

Asoosamni kamiyyuu ergaa dabarsuu barbaadeen madaalama. Akka waliigalaatti ergaa guddaan asoosamaan darbu tokko yoo jiraateyyuu, ergaawwan xixiqqoon heddumatan asoosama tokko keessatti niargamu.

Barreessaan asoosamaa tokko asoosamasaa keessatti ta'iiwwan gurguddoo uumuutiin umurii namni addunyaa dhugaa kanarra jiraachuu danda'u tokko jiraachisee umurii kana keessattis bu'aa ba'ii addaa addaa yookiin muuxannoowwan addaa addaa keessa isaan dabrsee muuxannoo taatotarraa waan tokko akka barannu taasisa. Muuxannoowwan taatonni yookiin taatonni uumamamanii hamma du'anitti keessa darbanirraa waa tokko qofa baranna miti. Kanaafuu ergaawwan guddaa tokko biratti ergaawwan xixxiqqoo hedduun asoosama tokko keessatti mul'achuu danda'u. Kanaafuu ergaan asoosamaa ergaa muummichaa ergaawwan xixiqqoo birootiin marsamee jirudha. Ergaan guddaan asoosamaa xiyyeeffannoo giddu gala ergaawwan biroo to'atu, kan jiraachuunsaa ifa ba'ee beekamu yookaan dhoksaan dhimmoota birootiin maramee achi keessa ka'aame dubbisaan hubatee kan keessaa baasudha.

Ergaan asoosamaa waan jiruufi jireenya dhala namaa keessatti bal'inaaf qabatamaan nama quunnamu, waan nama mudachuunsaa hinhafne yookaan hin oolle kallattiin asoosamicha keessatti argamuu danda'udha. Ergaan asoosama keessatti argamu yeroo tokko fudhatama argatee, bara birootti fudhatama hin dhabu.Iddoo tokkotti fudhatamee

iddoo birootti fudhatama hin dhabu. Kana ammoo barreessaa asoosamichaatu murteessa.

Ergaa asoosama tokkoo adda baafachuuf ergaa giddugaleessaarratti xiyyeeffachuun gaariidha. Ergaan asoosama keessa jiru salphaatti kan hubatamu yoo hintaanellee, ergaasaa hubachuuf beekumsi waa'ee nuti wantoota addunyaa kanarra jiraniirratti qabnuufi ilaalchi nuti waa'ee wantoota kanaatiif qabnu murteessaadha. Ergaa giddu gala asoosama tokkoo argachuuf ta'iiwwan qooddattoonni raawwatanirratti xiyyeeffachuun asoosamicha hafuura tokkoon utuu walirraa hinkutin xiinxala ragaan deggarameen deggaruudha. Eenyuummaa taatota gurguddoo, sochii isaan raawwataniifi bu'aa sochii isaaniitiin argame gadifageenyaan xiinxaluun ga'ee dubbisaa ta'a. Asoosamni qalbii rarraasaati barsiisa...Waan addunyaa kanarratti dalagamu hedduu ifa baasa...

# Kutaa Lammaffaa...

Beekan sabboonaa Oromooti. Gaaffii deebii dhabe heddu faana miixata. Dhiira; garuu ciniinsuutu itti baay'ata. Ta'us nama seenaa sirriitti hubatedha. Addaaddummaan miidhagina; beekamtiis argachuu qaba; jedha Beekan. Kunis yoo addaaddummaan sun kaayyoo tokko ijaara ta'e. Kan kaayyoo dhuftee, seenaafi eenyummaa hindagachiifne yoo ta'eef. Beekan GodinaWallagga Bahaa aanaa Nuunnuu Qumbaatti dhalate. Nuunnuun maqaa namaati. Akka madda kitaaba seenaa Oromoo jaarraa 16ffaa, Biiroo aadaaf Turizimii Oromyaatiin maxxanfame irraa argachuun danda'amutti, Nuunnuun hidda latinsa gosa Jaawwii Maccaa keessaa ijoollee Jimmaa arfan (Waayyuu, Tibbee, Gudayyaa)'tti aanee jiru mucaa isa arfaffaaf quxisuuti.

Beekan filatee yookaan barbaadee achitti dhalate miti; tasuma hinfilanne; carraanis hin laatamneef. Abbaan isa dhalche Gulummaa Irranaa Mardaasaa Qacoosaa Boktoolaa Garbaa Waaree Qilxuu Dooyyoo Igguu Gabaroo...yoo ta'u, haati isa deesse ammoo Baaccuu Dhangi'aa Faajjii Saapheeraa Jijoo Seefii...ti. Waa'ee seenaa lafatti dhalate kanaa gaafa kaasee haasa'u, bagan achitti dhaladhe jedhees gammadee hinbeeku; dhalachuusaattis hingaabbine Beekan.

Iddoo itti dhalatee kaasee nama mormiif wal'aansoo guddaa keessatti guddatedha. Waan hedduutu isaaf gaaffiidha... kan gaaffii isatti hintaane homtuu hinjiru. Lafti gaaffii;

waaqni, halkan, guyyaan, ifti, dukkaanni, hiyyumni, soorumni, guddaan, xinnaan, jireenyi, duuti, kan dabre,kan ammaas, kandhufus...hundumtuu isaaf gaaffiidha. Isa humnasaa olii uumsaaf dhiiseetu amma gaaffiin Oromummaa heddu isa dhiphise Beekaniin. Isa kophaa isaa itti rakkate kana akka irraa qooddataniif hiriyootasaa baay'ee faana haasa'eera.Hiriyootasaa kana waliin dhalatan; dhufteedhanis tokko; amma garuu gargari. Tokko ta'uu barbaadanis namni walitti isaan qabe hinargamne; isaan hunduu wal-shakkaa waliin jiraatu. Qilleensa bifa baay'ee qabutu gidduu isaanii gulufa.

Beekan barsiisaadha. Yunivarsiitii Ambootti barsiisaa Afaan Oromoof og-barruuti. Seenaa seenessuu jaallata. Seenaan darbeef ammaa lafeesaa nyaateera. Keessumattuu Oromummaarratti waan hedduu waan dubbatuuf kaan isa faarfatu; kaan ammoo isa hamatu. Kaan isa jaallatu; kaan ammoo isa balfatu. Kanarraa kan ka'e Beekan abdiin guutamaa, hubamaas jiraata. Doorsisni alaaf keessaas Beekanirratti walga'e. Waajjirasaasaa keessas gooliif hinaaf-faatu wal-mara. Kun isaaf gaaffii deebii dhabedha...

Gaaf tokko hiriyaan Beekan Daawwit garasaa dhufeeyeroo mara akka nama dhukkuba hamaa qabuu gadi dhumaa jiraachuusaa hubateei isa jajjabeessuuf yaale. Beekan ni nyaata malee hinquufu, nidhuga malee dheebuu hinba'u; niciisa malee hirriba hinqabu; nideema malee iddoo dhaqu hinbeeku; guungumaa deema...garuu namni isa faana haasa'u hinjiru. Beekan akka namaattillee suuta jedhee

deemee hin beeku; nihiga nisussuka; maalitti akka fiigus ifa miti. Namni isaa beekus hin jiru; namni inni dhoksaa gara-asaati yeroo mara waliin mariyatu Aannaneenillee rakkoo kana hin hubanneef; innis waa hunda isheetti hin himatu; kanaafuu waa'eensaa kun isheefis gaaffii guddaa ture. Beekan ariifataadha; jarjaraa; jarjara qodaa cabsullee miti. Waa'een Beekan kan bitaa itti gale Daawwit gaaf tokko maaloo maaluma taate obboleessako...mee beenu Waldaa/mana sagadaa dhaqnee achitti kadhannaa siif goonaati jedhaan. Beekanis innillee gaariidhaati...maal as iddoon jiru kanatti yoo Waaqa Oromoo uume naaf kadhatte; yookaan gaara ol jedhaa kanarratti akka Oromticha duriitti... yookaa ammoo, as amma iddoo jirru kanatti Waaqayyo ati jettu hindhaga'umoo?...eessa waldaan, eessa kadhannaan...jedheen. Mee waa'ee iddoo naanjette kanaa dhufteesaa natti himuu dandeessaa? jedheen Beekan; silaa waan hundumtuu isaaf gaaffiidha. Daawitis eeyyeeni garuu...hunda sitti himuun narakkisa jedhee afaan qabatee hafe. Beekanis deebisee mee arrabni wal-sinmariiniiti Oromummaan maali? jedhee gaaffii lammataa gaafate. Daawwitis deebisee homa dhagnaatu sitti gaaffiidha fakkaata...mee tur abboo ani sirraan deemaa jedhee gaafa inni deemuuf harkaa gadhiifatee qajeeluuf jedhu, Beekan fiigee isa qabeetu amma yeroo qabdaa? yoon seenaarraa waa qonxoree waa'ee amantii hordoftu kanaa sitti hime jedheen. Daawwitis mee dafikaa tajaajilattanillee ariifadhaati garuu...jedhe. Beekanis mee kottu akka abboota keenya duraa Odaa guddaa sana jala teenyee dhimma kana

mariyaannaa jedhee Daawwitiin fudhatee odaa jala taa'uun waa'ee amantii Daawwit isanni amma keessa jiruu waa jalqabeef...innis waa'ee amantii pirootestaantiiti. Kaatolikiin Ortoodoksi irraa foxxoqee babal'achaafi humna godhachaa dhufuufi sammuun namootaa qaroominaan guddachaa akka deeme seenaan dubbiserraan sitti hima jedhe Beekan Daawwitiin.

Akkasumas ajaja abbaan irree mootii Roomaa itti dabarsu fudhachuun itti ulfaataa deeme. Ajaja yeroo sana kenname keessaa inni tokkoofi dubbii kan kaase, amantii Kaatolikii kan hordofu hundi buusii buufatan mara gara Roomaa teessuma hogganaa amantichaatti akka ergamuufi akkasumas bakki waaqeffannaa (Sagadaa) walii galaa achuma akka ta'u ajajni ba'e.

Ajajni kun lameenuu warra jiddu gala Awuroppaaf liqimfamuu dide. Kana irraa ka'uun gartuun Maartin Luutariin gaggeeffamu fincile. Ajaja fudhachuu dide. Maallaqa walitti qabaa ergaa jedhamanis erguu didan. Jiddu gala mana Waaqeffannaa /Sagadaa mataa isaanii bakkuma jiranitti ijaarrachuu akka danda'an himatan.

Kun immoo mootii Roomaa baayyee aarse. Warra hoogganota amantii Kaatolikaas gubee bobeesse. Kana irraa ka'uun akkuma warra Ortoodoksii dhabamsiisaa turan sana Martin Lutariifi gartuun isaa akka lafa irraa dhabaman murtii itti dabarsan.Tarkaanfin du'aa akka irratti raawwatamu ajaja kennan. Akkuma Ariyoosfaa ajjeesan sanatti.

Yeruma kanatti mootin Namsaa yeroo sana irree cimaa horachaa waan dhufeef, Martii Lutariifi gartuu isaa akka dabarsee hin kennineefi amantii fedhan akka hordofuu danda'an deeggarsa barbaachisaa ta'e hunda akka kennuuf labsa dabarse. Amantii fedhan hordofuu qofa utuu hin taane, babal'isuu illee akka danda'an labsan. Kanuma irraa kan ka'een Pirotestantii jedhaman. Kunis hiikkoonsaa dura dhaabbachuu, mormuu, diduu kan jedhuudha.

Kanaan booda amantiin kun gara Iskandineeviyaafi gara Kaaba dhihaa Awuroopatti babal'ataa deeme. Keessaahuu warri hundeen isaanii Jarman ta'an, Angiloo-Saksan jedhaman yeroo amma Ingilizii keessa jiraatan amanticha cimsanii qabatan. Isaan immoo dabaree isaanii karaa adda addaa tooftaa garaagaraatti fayyadamuun lallabuun Addunyaa irra facaasan. Biyya Ingiliziin kolonii godhatte hundatti barsiisuufi babal'isuu itti fufan.

Yeroo kana biyya adda addaa keessatti Kiristaana Piroteestantifi Adiventist kan ta'an Angiloo-Saksanoota (Ingilizi-Jarman)fi warra Kirstana Kaatolikii hordofan sanyii Laatinii jedhaman (Faransaay, Portugaal, Ispaanyafi Xaaliyan) gidduutti falmiin cimaan deemee ture. Utuu dubbiin kanaan jiruu Kaatolikoota gidduutti dubbiin biraa ka'e. Kunis mootii Faransaa kan ta'e Firansuwwaa 1ffaafi Jarman akkasumas Mootii Ispanya Sharli 5ffaa gidduutti lolli uumame.

Utuu kun ta'aa jiruu karaa biraa immoo Luutariifi Kalvin jarri jedhaman amantiin Kaatolikii haaromfamuufi

wayyeeffamuu qaba, sirna dhablummaan wayyeeffamuu /fooyyeffamuu qaba, jechuun dubbii qosoqosan.

Karaa biraa immoo mootiin Ingilizii Henerii 8ffaa kan jedhamu haadha warraa (niitii) koo duraanii hiikee kan biraa haaraan fuudha kan jedhu iyyata mana kadhaa/sagadaa Vaatikaan Roomatti iyyata ergate. Isaanis hin hiiktu, hin fuutu jechuun dhorkan. Seerri amantichaa waan dhorkuuf. Wal mormiin itti fufuun, Mootichis "nan fuudha" kan jedhu cimsee qabe.

Utuu kanaan jiruu paappan Kelementos bara 1534 Fulbaana 25 du'e. Bakka isaa Kaardinaal Aleksander Firanzee kan jedhamu "Phawulos 3ffaa" jedhamuun kursii Pheexiros irratti baruma kana keessa Onkololeessa (October) 13 bara 1534 muudame.

Karaa biraa immoo Konyaa Xaaliyaan irratti wal lolli kan ture yoo ta'u, innis, Sharli 5ffaafi mootii Faransay Firansuwwa jedhaman gidduutti wal falmii itti fufan. Booda Xaaliyaan bakka lamatti qooddachuuf walii galanii, bara 1538 kaaba Xaaliyaan (Milan yookaan Milanoo) Shaarli 5ffaa yoo fudhatu, Faransuwwan immoo Savuwwaafi Piyemoo (Savoyafi piyemonte) fudhachuun araarri bu'e.

Karaa biraa yeroo jarri lamaan araaraman, mootin Ingilizii Heneri 8ffaan haadha warraa (niitii) isaa seeraa duraanii Katariin jedhamtu hiikee, dubartii haaraa Anni Beleyin jedhamtu fuudhe. Gochi kun immoo paappaa Kirstaana Kaatolikii kan ta'e Phawuloos 3ffaa baayyee aarse.

Kun kan ta'uu danda'eef, seera bulmaata mana kadhaa/sagdaa Kiristaana Kaatolikii keessatti haadha warraa hiikuufi haaraa fuudhun dhorkaa waan ta'eef. Kanaaf Henerii 8ffaan dubartii haaraa fuudhee Giiftii (queen) taasisuun seeraa ala ta'ee, abaarama (Wugguzi) ta'e.

Henerii 8ffaan aarii kana irraa ka'uun biyya/bulchinsa isaa keessa warra jiran hordoftoota Kiristaana Kaatolikii, kaan hidhee, kaan fixe.Egaa utuu Ortodoksifi Kaatolikiin wal dhibaa jiranuu, akkasumas moototiin Awuroppaa waldorgomaa, walnyaataa jiranuu, Luutarfaa "seerri bulmaataa mana sagadaa/kadhaa haaromsuu" kan jedhu dagaagaa deeme.

Yaada ka'uumsa Luutar immoo Jarmanoonnifi Qondaalonni Naamsa waan deeggaraniif bubbulaa akkuma deemuun babal'achaa dhufe. Haaluma kanaan yaadni taasifamaa ture Protestantiifi garee isaa cimsaafi dagaagsaa deeme.Yaada kana irratti Paappaasa Phawulos 3ffaa bara 1542 bakka Tiraaniti (Xaaliyan) keessatti walgahii waame. Walgahii godhame irrattis utuu walii hin galiin hafe.

Sana booda bara 1547-1549 keessatti walgahii adda addaa godhamee "seera bulmaataa" tokko tokko wayyeeffamu illee, murteewwan haaromfaman utuu bakkan hin gahin bara 1549 Sadaasa (November) 10 Paappaasa Phawulos 3ffaan du'ee, Yuliyos 3ffaan muudame.

Karaa biraa biyya Awurooppatti mootin Portugaal dadhabee, mootiiwwan Namsaafi Hangaarii cimaa deemuun, biyyoota

Turkii jala turan qabachuuf sochii cimaa jalqaban. Akka kanaan Awuroppaa bira taranii Afrikaa keessaa bakka Turkiin gadi dhiifteefi biyya hin qabatamin basaasuf ergamtoota bobbaasuu jalqaban.Basaasonni (intelligence) isaanis qondaalota waraanaafi ogeeyyii fayyaafi Injinarotaa, akkasumas warra kiristaana Kaatolikiifi Kaatolikiin warri morman Pirootestaanota ta'an bobbaasaa turan.

Haaluma kanaan lammii Jarman kan ta'e Qeesi Martiin Luutar, mana sagadaa/kadhaa Kaatolikii Roomaa (Miseensota amantichaa) irratti Sirnaafi Daandii ilaalchisee yakka boqonnaa 95 qabu Himatafi komii isaa itti bane.

Yakka kanneen keessaa himanni guddaan, "manni Kadhaa/sagadaa Roomaa Kaatolik durattuma irraa kaaftee Nissaa/qeeqaafi abbaa lubbuu sirna cubbamaa ta'ee kennuufi ummata irraa kaffaltii baayyee funaanuun qabeenya kuufachuun cubbuu ta'uu" jedhu of keessa kan qabu itti dhiyeesse.

Kana ilaalchisee bara 1520 Phaaphaasii Roomaa Kaatolik Liyoo 10ffaan ergaa deebii himata Luutar ilaalchisee "Abaarsa/Wugzati" kan qabu barreeffamaan (Bulle pontificale) jedhu itti ergee ture sana, bakka Wantenbarg (German) Dirree/ Addabaabay irratti Luutaris waraqaticha gubuun qabsoo Lallabaa/Ololaafi barreeffamaan itti fufe.

Yaadni Luutar bu'urri isaa "Kitaaba Qulqulluu" ta'ee keessaahuu "Ergaa Phawuloos kan deeggaramu waan ta'eef, wal falmiifi mormiin jiru warra Jarmaniifi qondaalota/

abboota Firdii Namsaaf waan galeef deeggaran. Karaa biraa dheekkamsa, arrabsoo/gizziti, ofkeessaa baasaa, qabaa, hidhaa, ajjeesaa jedhanii hordoftoonni Kaatolikii Roomaafi Paappaassicha Roomaa irraa dabarsan fudhachuu didan.Keessaahuu mormiin mootin mootototaa Namsaa/Jarman Shaarli 5ffaafi Qondaalonnifi hooggannoon waan tarkaanfachiisuu didaniif, booda mariifi yaada adda addaa wal jijjiruun ture.

Turee bulee biyya Ingilizii keessatti bakka hundatti yaadni Luutar fudhatama argachuun, deeggartoonni waan baayyataniif Paappaasa Kelementos 7ffaa, biyya Jarmanitti (German) mormii Luuter, biyya Siwusifi Faransaayitti (France) Himanni namichi Kalvin jedhamu dhiheessuufi komiin dhiibbaa irratti gochuun, biyya keessatti deebi'ee Phaaphasotaafi hoogganoota mana kadhaa sanaa walitti qabee marii gochuun "Seeraafi Danbii" Kirsataana Kaatolikii akka wayyaawu gochaa utuu jiruu, dadhabee du'e.

Kana booda Phawulos 3ffaan muudamee, danbiin amantichaa akka wayyaawufi duudhan duubatti hafaan hin barbaachifne keessaa akka bahu, mootota Kirstaana ta'an bakka Natraanitti (Xaliyan) keessatti wal gahii bara 1545-1547 waamee utuu walii hin galiin adda bahan.

Kanaan boodas mootin Namsaa Sharli 5ffaafi Paappaasa Phawulos 3ffaautuu wal mormanuu, utuu wayirra hin gahin jidduudhumaan Phawulos 3ffaan bara 1549 du'e. Bakka isaa Kaardinaal Zhiyaan Martiwoki Del Monte kan jedhamu

bara 1550 muudamee teessoo Pheexiros irra taa'e.Karaa biraa immoo warri amantii Ortoodoksitti cichan, baha Awurophafi jiddu gala Eshiyaa, hanga amantiin Islaamummaa ka'utti babal'ifachaa turan.

Garuu jarri sadeenuu (Ortoodooksii, Kaatolikiifi pirooteestaantii) hundeen isaanii tokkuma. "Kiristaana" ofiin jedhu. Kitaaba qulqulluu "Bible" walumatti qabu...walqoqqooddiin maqaa amantii kiristaana jedhamu kanaan ka'es hedduu ture.

Biyyi dura Absiniyaa jedhamtu ammoo Itophiyaatti of jijjiirte kun bakka falmiin cimaan amantoota sadeen itti deemaa turedha. Warri Pirootestaantiifi Kaatolikii karaa hundee dhaloota isaanii wal ta'an illee, karaa amantii immoo wal nyaachaa, wal yakkaa turan.Kanuma keessa immoo, siyaasa biyya isaaniifi basaasummaa isaanii raawwacha turan. Mootii warra Habashaa dhuunfachuuf shira adda addaa dalagaa turan. Akkasuma ta'ee Habashoonni immoo Faranjoonni sun gara biyya Oromoo akka dhaqan hin heyyaman turan. Haata'u malee carraaqqii Faranjoonni godhaniin Oromiyaa seenuu danda'an.

Akka warra Mishiinota (Wangelaawwiyaan) barreessanitti Kirstoos Beetaleemitti dhalatee, Masir/Gibxitti baqatee, deebi'ee Naazireeti (Isiraa'eel) keessatti guddatee, achuma biyya Isiraa'elitti waayee amantii barachaa ture. Achumatti barsiisaa, achumatti ajjeefamee, achumatti awwaalamee, du'aa ka'ee, bartootasaafi firoota isaa mull'atee gara samiitti bahe. Hordoftoonni isaa immoo deemanii barsiisuufi

kaayyoo isaa itti fufani jedhu. Yeroo Yesuus dachee kanarratti amantii Kiristaanaa hundeessetti maqaan isaanii Kirstaana (Hordoftoota Kirstoos) jedhamu malee, Ortoodoks, Kaatolik, Pirootestaantii kan jedhu hin turre. Yeroo sanatti walumaan warra amantiin kun hinqaqqabne qaqqabsiisaa turan.

Bara 313 bulchinsa Roomaa isa bal'aa san keessa namoonni jiraatan hundi amantii fedhe akka hordofan kan jedhu Konstantinos labsa baase. Yeroo kana, warri Kirstaanaa barsiisu akka garaa isaanii socho'aniifi qorannoo gochuu jalqaban. Barsiiftonniifi barattoonni amantichaa kitaabota barnoota sanaa qorachuufi xiinxaluu jalqaban/eegalan.

"Namni Maaramii irraa foon uffatee dhalate kun, amaloota sadii [sillaasee/Trinity] wajjin maal hidhanni isaa? Maaramiin ergamtuu ta'uu dandeessii?" kan jedhu baayyate. (Trinity= a group of three; Father, Son, and Holy Ghost or Spirit) jechuudha. Waayee amala lamaafi tokko jedhu cimee, adda bayiinsa uume. Kana keessaa Habashoonni isa "amala tokko" jedhu Masir/Gibxi irraa nama Abbaa Salaamaa yookaan Fireminatsos jedhamuun warra Aksuum fudhatan. Achi irraa warri Zaaguwee (Agawu), achi irraa warri Amaaraa fudhatanii yoonan gahan. Egaa jarri adda qoqqodaman kun warra amala tokkoo jedhaman warra amala lamaatin arrabsoo akkasii jedhu, "Heretiques" hawwiitoota "Schismtiques" warra ofumaan of arrabsan/ of cubbeessan jedhuun. Kana keessa egaa

ergamtoonni Kaatolikii Roomaa hoogganummaa nama Gonzalo Rodring jedhamu "Waldaa Iyasuusawiyyan" jedhu qabatee biyya Habashaa dhaqe. Amanticha babal'isuuf bara 1555 achi gahe.

Akkuma achi gaheen Kitaaba Kaatolikii faarsu, Ortoodoksii immoo balaaleffattu barreessee dhiheesse. Akka yaada isaatti gartuun Luuter biyya Habashaa keessa waan jiran, yookaan warri Habashaa waan san hin beekan jedhee yaadee ture. Garuu yaadni Luuterfi Faanni Pirotestaantii achi gaheera. Kanaaf isaan immoo warra Habashaa gorsuun akka isa balaaleffatan dubbii itti cimsan.

Inni garuu ija jabaachuun, warra Ortoodoksin badii qabduu jedheen. Kunis, 1ffaa guyyaa Sanbata duraa 'Haaddis' shaaree/hambisee ture isin kabajju; 2ffaa, Dhagna qabaa "Haaddisin dhorkame" isin raawwachaa jirtu; 3ffaa, Foon booyyee nyaachun Haraama/Cubbuudha jettan jechuun qeeqe. Garuu sun hundi Habashootafi gorsitoota warruma faranjiitin harkatti kufee fudhatama dhabe.

Akka kanaan yeroo adda adaa biyya Habashaatti karaa adda addaatin Mishinaronni /abbootiin wangeelaa kirstaana Kaatolikiifi Pirotestaantii ergamu. Garuu baayyeen isaanii karaadhuma irratti waan adda addaatin dhuman.Fakkeenyaaf, dhibeebeewwan dhukkubaafi Saamtotaan karaa irratti hedduun isaanii dhuman.

Akkuma ta'u ta'anii yoo mootota Habashaa bira gahan, achumatti of biratti qabanii itti fayyadamu, yookaan biyya

isaanitti deebisu malee gara biyya Oromoo yookaan naannoo biraatti hin dabarsan.

Garuu gartuun tokko kan Oromticha yeroo baayyee gurgurame of keessaa qabu, karaa biyya Eritiraa amma magaala Masawwaa irraan seenanii bakka "Mankulluu jedhamtu turuun Wangeela (kitaaba Qulqulluu) gara afaan Habashootatti jijjiran. Mankulluu irraayis gara Asmaraatti dhufuun, achitti Amantiicha gad dhaabanii jajjabeessaa turan.

Booda gara Oromiyaatti cehuuf yaalanii dhorkaman; tattaaffii meeqa gochuun gara Dhiha Oromiyaa gahuu danda'an. Yeroo dheeraa utuu hin turiin barsiisuu dhorkaman. Haa ta'u malee tooftaa adda addaatiin barsiisuu isaanii hin dhiifne.

Isaanin booda gartuun biraa karaa Sudaan irraan bara bulchiinsa Ingilizii seenuu eegalan/jalqaban.Warri dhufanis ummaticha dhibee adda addaa irraa ogummaa yaalii Fayyaatiin tajaajiluufi fayyisuu danda'an. Sanaan qabatanii amanticha barsiisuu jalqaban. Kanumaan walqabsiisanii barnoota jabanaafi Amanticha wal cinaa deemsisuun barsiisuu itti fufan.

Akkuman seenaan nutti himutti Afriikaafi biyyoota biraa hin guddatiin yookaan duubatti hafan qabachuuf, Addunyaa dhuunfachuuf Portugaal, Ispaanyi, Beeljigfi Holand, wal cinaa goruun biyya gabroomfatan hunda garboomsachuuf, kaan immoo warra humna qaban jedhamanii yaadaman

Ingiliziifi Faransaay jaarraa 19ffaakeessa sochii guddaa godhan.

Jarri kun lameen (Ingiliziifi Faransay) addunyaa keessatti bakka cululuqee mul'ataa qabu. Yeroo kana biyya Ingilizii, Iyirland, Hindiifi kan biroo bulchaa kan turte Giiftii (Queen) Viktooriyaa yoo taatu, Faransay immoo namicha Nappoliyoo 3ffaa jedhamu ture.Jarri kun immoo Qonsilaa isaanii qar-qara galaana diimaa irra keeyyatanii namoota achi irraa gara keessatti basaasaf bobbaafatu turan. Akka kanaan Ingiliziin, Kappiteen Pilawodeen Masawwaa yoo keeyyattu, Faransaayi immoo Gilbarti nama jedhamufaa keeyyatte.

Jarreen kun immoo keessa keessa wal caaluf socho'aa turan.Akka kanaan Qonsilaan Ingilizii, Pilawodeenfi diina Kaatolikii kan ta'e, lammii Ingiliziifi Jarmaan kan turaniifi amantii Angilo-Saakson (Pirotestaant) kan hordofan warra akka Martin Filaad, Tewoofiloos Weldimaayerfi Beel jedhaman wal gargaaraa turan.

Yeroo tokko tokko keeessa-keessa wal basaasuun utuu hin hafin, Ingilizonniifi Faransayonni (Kaatolikoonniifi Pirotees-taantonni), biyya namaa irratti maalif wal dhabna? Nu lachuu awuroppadha hoo jedhanii wal ulfeessu/kabajuu yaalu. Kun garuu shira warra Ingilizootaa afaan tolanii garaa keessa dabu kan jedhamu sana dhugoomsa. Barnootuma kana karaa amantii piroteestaantii biyya keenya keessa facaasanii turan, Ingilizonnifi Jarmanoonni.

Egaa akka kanaan Amantii Piroteestaantii biyya Oromoo keessa rogaa adda addaan seenee sammuu ummata keenyaa keessa tamsa'e. Aadaa Oromoo dhabamsiise. Ammas itti jira. Waldaan amantichaa maqaa garagaraa itti tolchuun biyyattii keessa tamsa'aa jiru. Fakkeenyaaf Makkana Iyyasus, Qaala hiwwooti, Mulu Wangeel, Masarata Kiristoos, Biraane kiristoos, Amaanu'eel, Misgaanaa, Adiveentist, Jahova...", kan kana fakkaatan waldaa ijaarun socho'aa jiru; Hundi isaanii Kirstaanuma. Garuu waanuma xixiqqaa irratti adda bahanii wal mormu. Yeroo ammaa kanatti maqaa amantii kanaatti gargaaramuun diigumsi, of wallaaluufi Oromummaatti joonj'auun babal'achaa jira...warruma Afaan Oromoo dubbatanifi Oromoo ta'antu amantiin wal-qoodee jibba dagaagsaa jira.

Aadaa Oromoo, Safuu Oromoo, Duudhaa Oromoo, Ambaa ganamaa isa kan Oromoo dhabamsiisuf duula cimaa baadiyyaa Oromiyaatti babal'atanii jiru; magaalaattis akkasuma. Halagaanis amantii kanatti gargaaramee akka Oromoon of dagatu gochuun hinhafne. Akka ummanni aadaa isaa hin guddifanne, akka Oromummaafi tokkummaan isaa hin cimsanne, akka yaadni isaa gara tokkotti hin luuccofne, amantiin qooduu kan jedhu, tooftaa haaraa fayyadamanii uummata keenya wal nyaachisuutti bobba'an...kun hundi siif gale hinfakkaatu jedhe Beekan seenaarraa qonxoree yoo waa kana itti himu.

Daawwitis idduma taa'ee jiru odaa jalatti akka raata'uu ta'ee fajajee ija Beekan keessa akka ilaaletti hafe. Gurbaa kanatti

waa'ee isan itti hidhamee jiruukanaa maaltu itti odeessee? Mucaan kun seenaa guddoo beeka; kanaaf fakkaata warrisaa gaafa maqaa isa moggaasan Beekan kan jedhaniif. Beekaan kun kannamni garaatti yaadus beekaa edaa jechuun yaadaan sokke.Ta'us waan beekan jedhu kanatti gurra qabee dhaggeeffachuun yeroo dheeraaf itti yaaduun, hiriyootasaa kan faana jiraatan biraatti yaada kana geessuun hedduu irratti walfalman. Hiriyoota Daawwit keessaa muraasni isaanii Filiphoos, Yaaqoob, Isiraa'eliifi yooseef turan. Daawwitis dubbii ciccimaa Beekanirraa dhaga'e kana mara hiriyootasaaf qoode. Waan dhaga'e maras utuu waa tokko irraa hin hambifatiin tokko tokoon isaanitti hime. Isaanis raajeffatan. Yaada kanas hiryootasaanii kanneen biroottis akka tamsaasuu godhan. Jeequmsa keessaa; abidda onnee bobeessuu kan aara garuu hinqabnetu hiriyoota Daawwit keessaa finiine. Kanumti keenyayyuu maqaa keenyarraa ka'ee gaaffiidham waliin jedhan; garuu deebii hinqaban. Yaadni Beekan itti kaase kunis walii walii isaanii gidduutti falmii dagaagseetu yeroo xiqqoof nageenyi isaanii akka boora'uu ta'e.

Nama waltajjii tokkotti walitti isaan fidee duubaa gara ammaatti akka mariyataniif carraa isaanii kenne waan hinarganneef halkaniif guyyaa jireenyi isaanii wacaan, goolamaan, hammacamaan; hamiif jibbaan guutame. Kana gidduutti hiriyaan Daawwit, Balaayi Zalaalem jeeqama isaanii kana dhaga'eetu itti goree isaan faana mana bashannanaa Gudaritti hiriyoota isaa kana fudhatee dhaquun marii bal'aa isaan faana geggeesse.

Balaayi nama Bataskaana dhaquu jaallatudha. Yeroo hundumaa barii ka'eetu fuulasaa dhiqatee ganama keessaa sa'a 11:00 irratti gara kidaana Miratii Amboo dhaquun izgoo...jedhee deebi'ee cireesaa nyaatee mana barumsaasaatti qajeela. Barumsa Bataskaanaa, Barumsa duukaa bu'ummaa/ daqamazaamurtii, Tamiroo'...jiruunsaa. Keessumattuu yeroo daree taa'ee baratutti yeroo barsiisaa-nsaa seenaa amantii biyya Oromoo keessa jiranii itti kaasu dhaga'uu hin jaallatu. Balleessaa guddaan amanticha miti; hordoftootasaati malee jedha Balaayi.

Utuma kanaan jiruu gaaf tokko Balaayi Beekan faana wal-arganiitu, waa'ee rakkoo Daawwitiifi hiriyootasaa gidduutti gaaffii ka'e sanaa itti kaase. Yaa Beekan maaliif nama walitti naqxaa? Ati Waaqa hinbeektumoo? Akkanumatti lafaa olbiqiltemoo? Maaliif yeroo hunda yaadi ati kaastu yaada diigumsaa ta'e jedheen.

Beekanis ijasaan takka gara Waaqaa, takka ammoo gara lafaa ilaaleetu garaasaattiWaaqayyoon 'Maaliif ilmaan abbaa tokkoo kan yaadaan kuma tokkoo nugoote laata?' jechaa ergaa yaadaan baay'ee sokkee booda, as deebi'eetu lakkii yaa Balaayiyaada diigumsaa qabaadheef miti; garuu waan hundaatu gaaffii waan natti ta'eefan yaada tokko dhiyeesseefiin seenaarraa waa boccoqee itti himnaan sammuun isaanii baachuu dadhabee, akka bisingaa lafti itti tolee mataa baachuu dadhabeetti yaadan itti hime sana faana lafa dha'uuf jedhu, garuu...jedhee yaadaan sokke. Maal yaadaan baddaree? jedhika waan jettu jedhi jedhe

Balaayi yaada aariitiin. Ati yeroo hunda seenaa, seenaa...jetta; amma yeroon nuti keessa jirru jaarraa 21ffaadha yeroo isa darbeef gaabban; jeeqaman osoo hintaane waan fuulduraaf yeroo itti aggaamanidha jedheen. Dabalataanis 'amantiin kan dhuunfaa biyyi kan waliiniti' kan jedhu jecha jaarraa darban tokkoo hin yaadattuu ati. Abbaan waan barbaadetti amanuu danda'a waan ta'eef,yoo barsiisuu barbaadde, seenaa gaggaarii keessaa fuudhii barsiisi malee waa'ee amantii, kanatu... sanatu, akkas godhe jetturraa of eeggadhu jedheen. Dabalees Namni amantiisaa maaliinuu hingeddaru; amantiisaaf du'a malee; innumtuummoo amantiin duraas, kan guyyaa keessa dhufanis jiru of eeggadhu malee jedhe. Beekanis kami amantiin duraa? Kunoo kana gaaffiinkoo inni guddaan ergajedhee booda, ani dhimma amantii keessanii miti; dhimma Oromummaa keenyaatu nadhibe. **Oromummaan dhiiga itti dhalanne; amantiinfilannoodha itti dhufne!** Ani nama isa ati jettus miti. Nama Waaqa hinbeeknes miti. Ani uumama harkasaati. Isaanan oola; isaanan gala. Eenyummaakoo keessa ta'ee; Oromummaakoon yoon isa Waaqesses Waaqa isa hundaa danda'uudha taanan Afaankoo dhaga'a. Ani kunoo uumaakoo akkanattan amanadha jedhe Beekan. Balaayis deebisee ati yakka guddaa goote Nissaa' galuu qabda, xammaqamuullee malta, seexana sikeessa gale fakkaata isa inni akkas yaadakeen taphatu kun jedheen. Beekanis akka daqiiqaa arfan tokkoo erga yaadan fagaatee booda as deebi'ee Balaayi akkan yaada ati kaafturraa hubachuu danda'etti ati nama amantii Ortoo

doksii hordofu fakkaatta. Nandogoggoree laata? jedheen. Sirriikee jette garuu maalitti beekta waa'ee amantii kanaa; waan iccitaa, nama hundatuu?...jedhee afaan keessa qabatee hafe Balaayi. Yoon sicaalaa beeka ta'ewoo ani nama seenaati bar...tarii yoon waa'ee dhufteesaa duuba gara ammaatti akkannitti lafa Oromoorra amantiin kun seene, yoon sitti himewoo yeroo qabaattee nadhaggeeffattaa jedhe Beekan. Belayis Besime Aab' erga jedheen booda mee gabaabsika xiqqoon ariitii qaba amma laaqannis ga'aa waan jiruuf fiigee dhaqeen bataskaana Tasaallamee' dhufa jedheen. Mee har'aaf yeroo xiqqoo naaf qoodi maaloo seenaarraan waa waraabee si obaasaati jedhee waa'ee amantiisaa kana tokko tokkoon itti himuutti ka'e.

Gara jalqabaatti Kiristaanonni, maqaan isaanii tokkuma ture. 'Kiristaanota'yookaan 'Hordoftoota Kiristoos' jedhamu. Waajirri isaanii inni Roomaa, hoogganaa waliigalaa akka ture himama. Booda garuu warri yeroo adda addaa qorannoo godhaan, gaaffii adda addaafi yaada haaraa dhiheessaa dhufuun wal dhabbiifi mormiin jalqabe.Jalqaba yaada haaraa fidee barsiisuu kan eegaleefi, hordoftoota mantichaa biratti kan balaaleffatamuufi seenaa guddaa amantii Kiristaanaa keessatti kan qabu nama Ariyoos (Arius) jedhamu ture. Dura Baawukaal (Liibiyaa) bakka jedhamu ture. Booda Iskindiriyaa (Masir) dhaqee taa'e. Barsiisuu itti fufee jennaan hogganni Iskindiriyaa dhorkee ture. Garuu inni didee itti fufe. Namni kun akka gantuutti nama lakkaa'amudha. Yaada inni dhiyeessaa ture keessaas muraasonni: Kiristoos "Sagalee yookaan mucaa waan ta'eef

uumaa keenya isa dhuma hin qabne waliin hidhata hin qabu; Inni bara dhalootaa waan qabuuf amalli isaa adda. Inni abbaa irraa adda waan ta'eefis, fayyisaa/baraaraa keenya ta'us, Waaqaan wal qixa ta'uu hin danda'u (gochuu hindandenyu)" jedhee barsiisuu itti fufe. Yaadni isaas babal'achaa deeme.

Kanaaf bara 325 AD bakka mootiin Qonxinxiroos Guddaan argametti beektonni amantii yeroo sanaa 318 walgahanii gimgamaafi xiinxala gochuun wal gahii yeroo kana irratti Ariyoosfi bulchaan Iskindiriyaafi Atinatiwos wal falmisiisanii Ariyoos mo'ame. Arrabfame, wareegame. Warri mo'atan immoo, jecha "Aniifi abbaan tokko" kan jedhu qabatanii barnoota itti fufan. Booda Ariyoos dhagaadhan tumanii, saggoo isaa dhahuun arrabni isaa taakkuu ta'ü keessaa bahee du'ee jedhama. Inni lammataammoo Makedonius Olaanaa Konstantinoopil kan ta'e Valantiyaanoosiifi obboleessa isaa Valantuus bara 364-379 AD, (Afuurri abbaa irraa ka'ee/bahee) itti fufuun qaama 3 irraa "Abbaa, Ilmaafi Afuura tokko abbaa irraa kan bahe (umame) waan ta'eef, Abbaa irra ilmi xiqqaata" jechuun Iskindiriyaafi Ximotiyoos gidduutti falmiin ka'e, Ximootiyoos mo'atame. Inni sadaffaan ammoo Nestorius- bara bulchiinsa Tewodoyoos 431 AD "Kirstoos amala lama qaba innis amala Waaqummaafi namummaa, akka waaqummaatti Maariyaam hin deenye waan ta'eef, 'haadha Waaqaa' jechuu hin dandeenyu. Iyyasuus qaama Waaqaa irraa waan hin dhaalamneef 'ilma kennaa' waan ta'eef ' haadha Kirstoos haa jedhamtu'kan

uumaa keenya isa dhuma hin qabne waliin hidhata hin qabu; Inni bara dhalootaa waan qabuuf amalli isaa adda. Inni abbaa irraa adda waan ta'eefis, fayyisaa/baraaraa keenya ta'us, Waaqaan wal qixa ta'uu hin danda'u (gochuu hindandenyu)" jedhee barsiisuu itti fufe. Yaadni isaas babal'achaa deeme.

Kanaaf bara 325 AD bakka mootiin Qonxinxiroos Guddaan argametti beektonni amantii yeroo sanaa 318 walgahanii gimgamaafi xiinxala gochuun wal gahii yeroo kana irratti Ariyoosfi bulchaan Iskindiriyaafi Atinatiwos wal falmisiisanii Ariyoos mo'ame. Arrabfame, wareegame. Warri mo'atan immoo, jecha "Aniifi abbaan tokko" kan jedhu qabatanii barnoota itti fufan. Booda Ariyoos dhagaadhan tumanii, saggoo isaa dhahuun arrabni isaa taakkuu ta'u keessaa bahee du'ee jedhama. Inni lammataammoo Makedonius Olaanaa Konstantinoopil kan ta'e Valantiyaanoosiifi obboleessa isaa Valantuus bara 364-379 AD, (Afuurri abbaa irraa ka'ee/bahee) itti fufuun qaama 3 irraa "Abbaa, Ilmaaf Afuura tokko abbaa irraa kan bahe (umame) waan ta'eef Abbaa irra ilmi xiqqaata" jechuun Iskindiriyaafi Ximotiyoos gidduutti falmiin ka'e, Ximootiyoos mo'atame. Inni sadaffaan ammoo Nestorius- bara bulchiinsa Tewodoyoos 431 AD "Kirstoos amala lama qaba innis amala Waaqummaaf namummaa, akka waaqummaatti Maariyaam hin deenye waan ta'eef, 'haadha Waaqaa' jechuu hin dandeenyu Iyyasuus qaama Waaqaa irraa waan hin dhaalamneef 'ilma Kirstoos haa jedhamtu'kan kennaa' waan ta'eef 'haadha

jedhu yaadni ka'e. Kanaaf Efesoonitti bakka bulchaan Roomaa turetti Paappaas 31ffaan jirutti, Nesxiroos mo'atamee gara Eshiyyaatti ergame. Paappaasa Qarloos mo'atee gara Iskindiriyaatti (Masiritti) deebi'e.Arfaffaarratti, Autiches kan jedhamu namni Giriikii (Monoksee/Moloksee) kan ta'e Nisxiroos balaalefachaa, Kirstoos qaama baay'ee xiqqoo hin mul'anne qaba. Kanaafuu hin dhukkubsatu jedhe. Kanas Paappaas Iskindiriyaafi bulchaan Konstaantinopil Valantus wal ta'anii yaadicha kuffisan. Shanaffaa Filavianus kan jedhamu ka'ee, 'matumti isaa Kirstoos Waaqummaafi foon waan ta'eef amala lama qaba' jedhe. Warri Iskindiriyaa Dioscorus, Kirstoos Waaqummaafi qaamni isaa kan wal make (mixed) Afaan Amaaratti "Tewahido" kan ta'e amaluma tokkicha qaba jedhanii wal-falman.

Konfireensii bara 449'tti Efesoonitti ta'e, Disqoriyoos mo'atee Iskindiriyaatti deebi'e. Guyyaa sadii booda reebicha irra gaheen Filaaviyaanos du'ee, dubbiin itti fufe.Konfireensii Efeesoon boodaa Dosqoriyoos mo'atee aangoo isaa Iskindiriyaatti deebi'us falmii Iyyasuus/Issa irratti, dhiha Roomaa, baha Konstaantinoopil keessatti waayee 'qaama waaqeffannaa/maleekummaafi namummaa kan ta'e lama qaba, namummaan isaa ni nyaata, ni dhuga, hin gadda, hin booya, ijji isaa garuu Waaqummaa waan qabuuf kan du'e kaasee hordoftoota baayyifate'jedhu.

Warri Diyoosqoriyoos immoo, "Kirstoos amala lama mitii tokkichuma walmakee/walfudhateera jedhan.Warri "amala tokko jedhan xiqqoo turanii Iskindiryiaa, Sooriyaafi

Antsokiyaa malee, duraan mootii yeroo sanaa Tewoodiyoos waan "qaama tokko" jedhan deeggaraa ofiifs waan ta'eef warra tokko mo'atanii booda inni du'ee, Markianusfi niitin isaa Pulcheria, warra 'amala lamaa" yaada jedhu waan b deeggaraniif, yaada falmii ka'eef Disqooriyoos gartuu isaa fudhatee gara konfireensii deemuun konstaantinoopil dhaqee magaala Keldoniyaatti bara 451 wal gahii taa'an. Warri walgahii kana irratti argaman beektota amantii yeroo sanaafi hoogganoonni 636 turan. Lameenuu "qaama lamaafi tokko" jedhan qabxii falmii dhiheeffatanii mo'ataafi mo'atamaan dhabame. Booda Hoogganaa hundaa kan ta'e Paappaas Liyoo kan Antsokiyaa malee, duraan mootii yeroo sanaa Tewoodiyoos waan "qaama tokko" jedhan deeggaraa ofiifs waan ta'eef warra tokko mo'atanii booda inni du'ee, Markianusfi niitin isaa Pulcheria, warra 'amala lamaa" yaada jedhu waan deeggaraniif, yaada falmii ka'eef Disqooriyoos gartuu isaa fudhatee gara konfireensii deemuun konstaantinoopil dhaqee magaala Keldoniyaatti bara 451 wal gahii taa'an. Warri walgahii kana irratti argaman beektota amantii yeroo sanaafi hoogganoonni 636 turan. Lameenuu "qaama lamaafi tokko" jedhan qabxii falmii dhiheeffatanii mo'ataafi mo'atamaan dhabame. Booda Hoogganaa hundaa kan ta'e Paappaas Liyoo kan wal gahicha irratti hin argamne, akka ragaa bahu kan jedhan irratti wal ta'an. Ragaan Liyoon xalayaan erges yeroo dubbifamu "namummaan fi waaqummaa Kiristoos amaloota lama ta'a" jedhee murteesse.Disqooriyoos fudhachuu didee, warri "amala lamaa" jedhan isa dinniinanii, innis isaan dinniinee, wal atakaroon baayyate.

Kana booda leelliftuun warra "amala lama" jedhu kan turte niitin mootii yeroo sanaa Birkitiyya ajaja akka Disqoriyoos qabamee, reebamee hidhamu dabarsite. Disqoriyoos qabamee, tumamee, ilkaan isaa irraa cabsanii, Areeda isaa kabajamaa sana irraa haadanii, "Oddoo Galatiyaa" jedhamu Turkii har'aa keessatti hidhanii, waggaa sadii booda du'e.

Haa ta'u malee, warri 'amala tokko' jedhan Eshiyaafi bulchinsa Roomaa keessatti haa xiqqaatu malee bakka hundee isaa Iskindiriyaa Itoophiyaa (biyya fuula gubataa) yookaan Nuubiyaa keessatti jiraachuu itti fufe. Akkasumas dhiibbaa warra Ariyoos hordofuufi warra 'amala lama ' hordofan irraa of ittisuun, Moskoofi Armeniyaa keessaafi Eshiyaa keessatti bakka xixiqqaatti itti fufan.

Bara 527-565 AD mootiin Roomaa Justinianus aangoo qabate. Yaada Liyoo "Amala lama" jedhu yoo hordofu, niitin isaa baayyee abbaa irree kan turte Te'odira (Theodora) jedhamtu warra "Amala tokko" waan deeggartuuf hordoftoonni kanaa cimuu jalqaban.

Warri 'amala lama' jedhan yeroo ibsa kennan, Lachuu hojii mataa mataa isaa hojjata/raawwata, kunis wanti waaqummaa akka waqaatti ajjeesuuf kaasuu yoo kandanda'u ta'u, kan namummaa ammoo cubbuurraa kan hafe ni beelaya, ni dheebota, ni booya, waan hundaan akka namaatti nama ta'ee jiraate yaada jedhu dhiyeessu. Dabalataanis karaa Waaqummaa ammoo, Jaamaan akka argu, Lamitsiin akka qullaa'uu, kan du'e kaasuufi inni mataa isaa du'aa ka'uu. Kanaafuu Kirstoos qaama tokko amala lama qabaachuun

heeyyama lamaan guutamee hojiitti bobba'e yaada jedhutu dhiyaate. Haaluma kanaan warreen yaada kana hordofan kophaatti ba'an. Warri Kiristoos 'amala tokko' qaba jedhanii cichan hordoftoota Ortoodoksii (Orthodox)jedhamanii hojii itti fufan.

Warri Ortoodooksii waayee amantii irratti akka qorannoofi xiinxala hin goone dhorkan. Akkuma jirutti akka fudhatanii amanan, waayee Waaqaa keessa namuu akka hin seenne gorsan; barsiisan. Egaa gartuun walfalman kun lammeen wal adamsaa wal dhabamsiisuu yaalaa turan. Warri Ortoodoksii nama gaaffii gaafateefi morme dinniinuu, arrabsaa, wareegaafi lubbuu dhabamsiisaa akka turan seenan isaanii ni ibsa.Karaa biraa warri kaatolikiis akkasuma olaantummaa warra Roomaa tiksuuf acuuccaa adda addaa naannoo biraa irratti gochaa turan.Utuu kanaan jiruu warri kaatolikii akkuma barana warra yaada haaraa maddisiisu, adeemsaafi warra amanticha gamaaggamaniifi xiinxalan, dinninuu, wareeguu itti fufan.

Yeroo kana keessa namni Jarman Maartiin Luutar jedhamu mormii gochaa warra hoogganoota Roomaa taa'anii ajaja dabarsan fudhachuu dide. Ajajni dabres, naannoo bira kan jiran hordoftonni Kaatolikii akka isa Roomatiif abboomaman, akka buusii hunda achi ergan, galiin hundi teessuma isa Roomaa jiruuf qofa akka ta'u ajajan.Kana egaa Luutar kan dide, balaaleffatee fincile. Yeroo kan hoogganni amantichaa Roomaa jiruufi Mootiin Roomaa yeroo sanaa murtii du'aa Luuter irratti dabarsan.

Akka carraa ta'ee mootiin Namsaa kan naannoo Jarmanii, Holandiifi Ostiriyaa bulchaa ture humna waan qabuuf, ajaja du'aa Luutar irratti dabre dura dhaabbate. Mirga lammii isaa amantii fedhe hordofuu mirkaneessef. Luutariif golgaa kenne. Kanaaf Luutari, akka Ariyoos utuu duuti irratti hin raawwatamiin hafe. Amantii Pirootestaantiii kan jedhu waldaa amantii kiristiyaanaa biraa dhaabbatan. Isaan jalattis waldaan amantii maqaa garagaraa uumamuun babal'achaa deeman. Egaa mormiin mormii dhalaati qoodamni karaa amantii ka'aa ture ittuma fufuun hanga har'aattuu gaaffii gaafatamee hindhabanne ta'ee jira. Amantiin da'atanii saba keenya dur sirna Gadaan ijaaramee tooummaaf jaalalaan wal-bulchaa ture har'a faayidaa mataa ofiif jecha gargar oqqooduun maaliif?Waaqatu baay'atemoo? Namatu baay'ateen... beekan biratti gaaffii deebii dhabedha. Balaayi dubbii kanatti gurra qisee erga dhaggeeffateen booda mee waa hunda seenaarraa boccoqxee natti himuunkee waan misha. Garuu isa ati jettu kana Oromummaa faana maaltu walitti fidaree? jedhee gaafate. Beekanis uummata Oromoof amantiin Oromummaa keessaan hin mul'anne amantii miti. Oromoos Waaqumatu uume. Waanuma kamiifuu waanan dubbiseef hubadheerraa waa xiqqoo sitti himuu nandanda'a. Garuu dhimmi kun qorannoo dheeraa barbaada waan ta'eef akkuma amalakootii kana duraa hojiikoo ittuman fufa. Hojiin ani hojjetaa jiru kun isa kaanitti caba; kaaniif ammooboqonnaadha waan ta'eef, atis tarii lamaan keessaa tokko ta'uunkee waan mirkanaati. Mee eeyyamakee isa guddaa yoo ta'e, ammas akkatti amantiin

kun gara biyya Itoophiyaa jedhamtu kanaafi lafa Oromiyaarra seenee akka itti aanu kanattan sitti hima. Kanas seenaa waldaa kiristaanaa abashootaarran dubbise; nanxiinxale; buuseen baase malee qilleensarraan fuudhee sitti dubbadha miti. Egaa akkuman sitti himee ture manni sagadaa kiristaanaa addunyaa kanaa waayee amala Iyyasuus Kirstoos irratti wal qoqqoodanii jiru. Warri gurguddaa yeroo sana amantii isaanii babal'isan keessaatti yaada faallaa gurguddoo lamatu turan. Warra Roomaa Vaatikaan kan "Iyyasuus Kiristoos amala lama qaba" jedhaniifi warri mana kadhaa Iskindiriyaa (Egypt) patiriyaarik, "Iyyasuus amala tokkicha qaba" jedhanii deeggaraniin gargar bahu.

Amantiin Kiristaana gara Itophiyaatti (biyya Habashaatti) kan dhufe jaarraa afraffaa 4ffaa keessa jedhama. Kun tariiti isa isaan nuti lafa kanarra turreerra jedhanii of tuulummaan guutame sana ta'uu mala. Innis teessuma Maariqoos Iskindiriyaa (Masir/Gibxi/ Egipti) jiru irraa ture. Kun ammoo isa amantii kiristaana Ortodookisijedhamu ture.Amantii isa ganamaa, isa duraa..Yexinti yexo'aatuu' jedhu, akka waan waa hundi isaaniin ta'eetti saba barsiisu; joonjessus.

Jaarraa 4ffaa irraa hanga jaarraa 20ffaa gara jalqabaatti Iskindiriyaa irraa Phaaphaasin Gibxii muudamee Habashatti ergama ture. Kanuma irraa egaa Amantiin "Tewaahidoo" babal'achaa dhufe jechuudha.Kanaan wal-qabatee kitaabni "Fitiha Naggasti" jedhu Afaan

Arabiffaan barreeffamee dhufee ture. Ennuma kana gara Gi'iizitti hiikamee masaraa mootummaafi mana kadhaa/sagadaa keessatti fayyadamaa turan. Kitaabni kun immoo Habashaan akka phaaphaasii mataa ishii hin muuddanne dhorka ture.

Akka yeroo yeroon Gibxii irraa muudamee ergamuuf kennaa addaa addaa ergaa turte Itoophiyaan keessumattuu warri seem/habashoonni. Garuu bara H/Sillaasee kan mataa ofii muuddachuu eegalan.

Kana irraa ka'uun warri Habashaa dabaree isaanii, gaafatamaan mana Kadhaa/Sagadaa Kirstaanaa Ortoodokisii, akkasumaas Qeesii Olaanaan, Amaara irraa malee akka Oromoon hin taane gochaa turuun isaanii niyaadatama. *"Ke Diyaqon belay silxaan le [Oromoo] ayyisexxim"* jedhu. Kan mammaaksuma isaanii ture.

Afaan Oromoon,uummanni dabballee amantichaa isa jalqabaa 'Diyaqon" jedhamu malee isa hoggana olaanaa waldaa amantichaa "Qeesii" jedhamu; Oromoof hin ta'u, dabballumaan "Diyaaqon' jedhamu yoom itti xiqqaatee? jechuudha.

Kara biraa egaa amantiin Ortoodoksii eega Itoophiyaa ammaa kanatti dhuftee jalqabdee, ummatoota biyyattii keessa jiran, akka doofaa ta'an sammuu isaa hidhanii, akka hiyyooman harkaaf miilla hidhanii, waggaa guutuu ayyaana jedhanii akka hin hojjanne taasisan. Uummata keenya hiyumni mataa irraa daraare. Kun seenaa qabatamaaf

dhugaa kan ammayyuu iddoo baay'eetti itti fufee jirudha. Karaa tokko moototaaf akka jilbeenffatee bitamu lallabaa, karaa biraa ammoo warra hoogganoota amantii akka ergamaa Waaqaatti itti sagadan gochaa, ijaa gurra qabanii yoonan gahan.Namni du'e, karaa isaanii malee akka jannata hin seenne itti lallaban, lallabaa jirus; yaadni Nabsi abbaat' jedhullee kan itti fufee jirudha. Abbaa lubbuu jechuudha. Ulfina Waaqaaf ta'uu qabu namatti uwwisan...akka waan lubbuun dhala namaa marti harka isaanii jiruutti soba jijjigsan. Yaadonni kanaaf kana fakkaatan ammoo Beekaniif gaaffii deebii dhabedha. Maaliif nama isa tokko isa kaanirra caalchisanii ilaalanii? Hiyyeessaaf sooressa maaf gargar qoodanii? Iddoon owwaalchaa maaf garaagara ta'ee? Taskaarri maaliif sooreessaaf ta'ee hiyyeessa didee? Fitaatiin kun eenyuufii?.... jedhantu gaaffii deebii dhabedha.

Uummata keenya hanga fedhe rakkatuu kadhaa hin beekne, kadhachuu barsiisan. Egaa haala kanaan amantiin alagaa biyya Oromoo (Oromiyaa) karaa adda addaa seenuun, uummata keenya sammuu xaxuu bira taree Oromoo amantiin qoqqodaa jira. Amantii meeshaa guddaa godhatanii ittiin uummata Oromoo garaagara qoodan. Kun gaaffii deebii dhabedha. Oromummaafi Aadaa Oromoo, Safuu Oromoo diigaa ture, amma illee diiguufi balleessuu ciminaan itti fufee jira. Amantiin Ortoodoksii humnaan Oromoota fudhachiifamaa ture. Uummata afaan fajjessaa ture. Moototaaf ulee hacuuccaa ta'ee Oromoo mataa keessa waqaraa ture. Kana seenaa sabakeenyarra ture kana sitti himuukoon yoo najibbites, naqeeqxes nanfudhadha jedhe BeekanBalaayiin.

Mudannoo Oromootaa yeroo dhufaatii Kiristaana Ortoodooksiikeessaa fakkeenya tokkon siif kaasa jedhe Beekan. Mee mudannoo maalii? Fakkeenya maalii?...jedhika jedhe Balaayi. Innis makmaaksa warra Habashaa Oromoof makmaakanidha. Jechuun itti fufe Beekan,"Hin taane kiristinnaan Badhaasaa, lama nama dhamaasa" jedha. Akkan maanguddoota Oromoorraa dhaga'etti kan waan kana raawwate, Oromoo Sooddoo qaccee Tuulamaa keessaa tokko kan ta'edha.Namni kun Badhaasaa jedhama. Loon baayyee qaba ture. Yeroo isaa ennaa Habashaan "qeesota" ishii ergitee Oromoota "kiristinnaa" kaaftu ture.

Akka seera amantichaatti namootaaf "Abbaa Lubbuu" jedhamantu ramadamaaf. Qeesiin kunis naannoo itti ramadame kana keessa deemee amanticha babal'isuufi warra waan jedhan raawwachuu didan dinniinuu ture. Kunis afaan isaaniitti, "Megatsats yookaan mewugaz" jedhama. *Akka kanaan Qeesichi mana Badhaasaa kana dhaqee waayee amantichaafi Laguu/Soomanaa ibseefii; Jimaataafi Roobii akka waan loonitti hin buune, yookaan hin nyaanne, hin unanne itti hime. Akkasumas waan Isilaamniifi Waaqeffatan qale akka hin nyaanne himeef. Yeroo kana Badhaasaan akkas jedheen. "waan hunda hubadheeraa garuu, Kiristaanni lamaan wal lagataa yookaan soomaa" jedheen. Qeesichis dafee "lakki, lakkii Kirstaanni waal-hin lagatuu" jedhaan. Badhaasaanis kanumaan qeesicha gaggeesse. Deebi'ee Ijoollee loon isaa tiksan waamee, akka loon isaa dhalaafi kormaa adda baasaniif taasise. Sana*

booda gaachana isaafi eeboo isaa qabatee laga bu'e. Dura warra korma (sangaafi jibicha) akka lagatti gadi oofaniif godhe; yeroo isaan bishaanitti seenan, Gaachana qabatee budduqsee bishaan waraabbatee/ budduuksee itti facaasuun maqaa kiristinnaa isaanis "Gebermaaram" jedhee itti myeroose. Achii warra dhaltuu (sa'aafi raada) akka lagatti oofaniif ajajee, yeroo isaan lagatti seenan, isaanis gaachanuma/ waan harkatti qabate sanaan bishaan itti facaasuun "Walattemaaram" jedhee itti myeroose. Egaa kana booda loon isaa hundi Kirstinnaa waan ka'aniif, aannaaniifi dhadhaa isaanii hunda nyaachuufi dhuguu danda'a. Maalif? jennaan; Kirstaanni wal hin lagatu kan jedhu sana dhugoomsuf.

Dubbiin Badhaasaa akka laayyootti waan dhumatu hin turre. Gaafa tokko guyyaa Jimaataa "Abbaan Lubbuu/ nafse abbaati" isaa gara mana Badhaasaa kana dhaqe. Yeroo achi gahu, Badhaasaan marqaa garbuu kan dhadhaan irra ba'e fottooksaa nyaachaa, itittuu isaa itti unataa, qabbaneefachaa nyaachaa ture.

Qeesichi akkuma "abbaa lubbuu" isaa ol seenee yeroo argu akka rifachuu wayii ta'ee, 'Basima Aab Wowald, Wewomaanfas Qidduus; jedhe. Hiikinisaa 'Maqaa abbaa, Maqaa ilmaafii maqaa Afuura qulqulluu" jedhee itti "dagamuun/ Qaddasuun" Badhaasicha gaafata. "Badasaa! maalif guyyaa Jimaataatiin laguu gattee nyaatta; aannan dugda? "jedheen. Badhaasanis deebisee,"Kanaan dura yeroo nugorsitu, Kirstaanni lamaan wal hin lagatu hin

*jennee? Amma kunoo loonkoo hundi kiristinnaa ka'aniiruu, atis nyaachuu qabda. Yoo nyaachuu baattee amantiin kee soba jechaadha" jedhee qeesichas nyaachise. Sana booda qeesichisun "Hin taane Kirstinnaan Badaasaa lammata kaasaa" jedhe jedhama.* Kanaafuu akkuma Oromoon 'dhugaan hinqallatti malee hincittu' jedhee mammaaku, seenaa qabatamaan /dabni saba guddaa kanarratti raawwatamaa ture hedduudha. Waan jimaataa, waan Roobii, Waan laguu-innumtuu dhadhaafi baaduu, waan abbaa lubbuu...kun silaa Beekaniif gaaffii deebii dhabedhaati.Yoo hunda odeessine iddoonis yeroonis waan ga'u natti hinfakkaatuuti mee ka'een haaluma akkamiin fudhatama akka argateefi dhabe itti fufeen sitti hima jedhe Beekan.

Dhufaatii amantii Kirstaanaa gara ganda Habashootaatti jaarraa 4ffaa gale haa jedhamu malee uummanni isaanii hundi hin fudhanne; Warra mootii ofiin jedhan malee. Kunis kan ta'eef moototiin Habashaa Isiraa'eel irraa dhufne; sanyii mootii Isiraa'el warra ofiin jedhan. Kanaaf duudhan, sirni, heerri, seerri hundi kan warra Israa'elin wal-qabsiisuu yaaluu. Yeroo baayyee amantii isaanii olii gadi haa geeddaran malee, seeraafi duudhan isaanii garuma Isiraa'elitti harkisuu yaalu. Keessaahuu mootii Isiraa'el kanture Salamoonitti of hidhu. Kunis kan ta'e karaa mootii warra Saabaa jedhamtu, dubartii maqaan ishii Makidaa yookaan Azeeb ofiin jettuu kan biyya Habashaa keessaa dhiira dhabdee durbummaa ishii baattee biyya Isiraa'eel dhaqxee durbummaa ishii sana Mootii/ King Solomon

kennitee, Diqaalaa garaatti baattee amantiis fudhattee deebiteen wal-qabsiisu.

Keessaahuu barnootni karaa amantii kennamaa ture guutudhumatti seenaa warra Isiraa'eel kan kitaaba kakuu Haaraafi Moofaa jedhamutti hidhateedha.Barnootni isaanii kan minsterri barnootaa kamuu itti hin buune, bakka "Gadaam" jedhamutti akka fedhaniifi barbaadanitti jijjiranii kan barreessaniifi gara fedhii mootummaan isaaniitin wal-qabsiisanii barreessuu tattaafatu. Gocha kana immoo hanga ammaatti itti jiru.

Egaa 'Kakuu moofan' kan uumame, eega Isiraa'eeloonni Masir irraa Musee/Muusaan durfamanii biyya Palastiin/ Kana'aan jedhamutti deebi'anii seerri 'Kakuu moofaa' Museen tolcheef sanaan utuu bulanuu jaarraa 7ffaafi 6ffaa dhaloota Iyyasuus/Issaa dura (BC) irratti warra Asoriyaafi Baabiloniin rakkatanii tamsa'an. Itti fufuun bara 398 BC Iskindiriyaan guddaan kan hooganamu waraanni Girikii warra Faarsii dhabamsiisee isaan qabate. Itti aansun kan Giriikota dhabamsiisee qabate immoo warra Addunyaa to'achuuf carraaqan warra Roomaa turan.

Bara bulchinsa Roomaa keessa bara hooganummaa/Mootii Roomaa kan ture Awugustos Qeesar keessa sanyii/gosa (Nagada) Yahudaafi gosa/sanyii Daawuti irraa kan dhalatte dubra Maariyaam jedhamtu irraa Kiristoos Iyyasuus bakka Beetel jedhamutti dhalate. Innis otuma waan amantii/ barachuufi qoratuu waggaa 30 isaatti waayee Kirstinnaa

barsiisuu eegale. Barnnoonni isaa kun kan warra Roomaa irraa adda kan ta'e, kan Oriitii yookaan kan Musee lafa kaaye irraa xiqqoo garaagarumaa kan qabu barsiisaa ture. Gochaan kunis diina itti baayyise. Diina kallattii hedduu. 1ffaa Ilma Waaqaa of taasise jedhaniin; 2ffaa wal-falmii waayee amantii irratti babal'ise 3ffaa Inaaffaan beektota amantii duraaniitiin kan iratti ka'ee ture. Dabalee immoo Ilma Waaqaafi mootii Isiraa'el ta'uu isaa labse jedhame. Kun immoo warra Roomaa (Qeesar) mufachiise. Warrumti lammii isaa ta'anuu warri Yehuudaa immoo, nuti mootii Qeesar malee hin qabnu jechuun qabanii bakka bu'aa Qeesaritti kennan.

Kanaan booda barnoota Kirstoos (Iyyasus) sana warri isa waliin turan, Matewoos, Luqaas, Yohaannis, Maariqoos kan duraan hin turre Pheexiroos (peter) gaafachuun kitaaba afuri irratti barreessanii barsiisuu itti fufan.kunis wangeelota kakuu haaraa arfan jechaadha. Pheexiroos barnoota kar a immoo, isa duraan "Oriit" jedhamuun wal bira qabee warra Roomaafi warra Giriiki barsiise.

Dabalataanis yeroo sana warra Qoronxoos,Warra Galatiyaa, warra Efesoon, warra Filiphoos,warra Qolaasis, warra Tasaloonqee, warra Ibirootaa, warra Fiilmoonaa, Warra Tiitoofii barreeffamaan ergee barsiisaa kan tureefiergaawwan Yaa'iqob, Pheexiroosiifi Yohaannis, ergaa Yehudaafi Mul'ata Yohaannis dabalatee "Kakuu Haaraa" kan jedhamu itti qabuun "Kitaaba Qulqulluu" jedhanii baasan.

Haaluma kanaan jaarraa 6ffaa AD, "Amala Kirstoos" jedhu irratti manni kadhaa/Sagadaa Iskindiriyaa Masir jiru, mana kadhaa/Sagadaa Konstaantinopil (Qusxinxiniyaa)fi Mana Sagadaa/kadhaa Roomaa irraa adda bahuun barnoota mataa ishii barsiisuu itti fufte.

Karaa biraa barnootaa beektota (Liqaawunti) jedhanii kitaabota barreessan itti ida'uun barnoota "Biluu, Haaddis, Liqaawunti" jedhanii barsiisan.Barnoota kana manni sagadaa/kadhaa Habashaafi masaraa Mootummaa Habashaa ijoollumaa irraa kaasanii barachuu itti fufan.

Sana irraa ka'uun waan adda addaa ofumaa uumanii itti daddabaluun, kitaabota xixiqqoo afaan Arabaafi Giriikii irraa geeddaruun, waggaa waggaan bifa garagaraa itti daddabaluun, akka isaanii tolutti tolfatan. Sanuma iccitii gochuuf immoo "Qinee" jedhanii walaloofi faaruu tolchuun ergaa ofii isaanii dabrsuu itti fufan.

Kitaaba "Biluufi Haaddis" jedhuu keessaa waan xixiqqoo itti dabaluun akka mi'aawuf godhanii "Lubbuu buluuf" jechuun laguu/sooma uumanii Roobiifi Jimaata waan loonii hin sooratinaa jedhanii labsan. Namoota isaaniib "wareegamtoota/Samaahitaati"fi"Eebbifamtoota/Tsaadiqaa n" kan jedhu itti moggaasanii sagaduufi jalqaban. Fakkeenya akka Taklahayimaanotiifi Abuna Aragaawwiifaa...

Guyyoota hunda namoota "wareegamtootafi Eebifamtoota" jedhan sanaaf qoqqooduun yookaan hiruun "Taabota/ Tsillaati"

jedhanii itti nyeroosuun babal'isuufi 1aabsuun biyyattii waliin gahan.Faaruu Gi'iizin faarfamu kan namicha Yaared jedhamuun umame jedhanii seenessaa turan; barataan amantichaa hundi akka qabatuu/qalbifatuufi ittiin faarfatu taasisan.

Akka kanaan guyyuu waggaa keessaa ayyaanota kabajatan labsatan. Fakkeenyaf "Ximqata" ayyaana cuuphaa jedhamu tolfatanii akka lakkoofsa Juliyoos/Gi'iizii gaafa 11 akka ta'u murteessan. Kanaaf egaa akkuma duraan ibsuuf yaaletti gaafa 10 galgala *"Taabonni/Tsillaat"* bahuu irraa kaasee hanga gaafa 12ffaa *"Taabonni/Tsillaatii"* dhumaa galutti Kirstoos Maaramii irraa dhalatee, qaama dhala namaa fakkaatee itti mul'achuu isaa lallabu. Faarfatu.

Walumaa gala barattootaafi barsiisota amantii kanaa muudama garagaraa kennuufin "Lihiq Biluu, Lihiq Haaddis, Lihiq kitaaba lihiqootaa" jechuun muudu. Warra yeedala/Zeemaa barsiisanis "Lihiq" jedhuun.

Karaa biraa immoo waanuma afuuraa (lubbuu) duwwaf waan barsiisaniif, dhala namaaf kan barbaachisu kan akka ogeessa fayyaa, Injinaroota manaafi daandilee ijaaruu, dhagaafi sibiila tumanii waan adda addaa tolchuu, baaruda qawwee tolchuu irraa ittisuun ummata sammuu xaxan. Akka cubbuu/yakkaattis barsiisan.Yaaduma moototii/bulchitoonni sammuun waanuma lubbuu qafaan xaxame qofa uummataaf lallabuu, waanuma isaan itti himan qofa akka raawwatu godhan.

Akka ilaalcha warra Habashaatti qaroominni/falaasamni akkasii kun kan dhufe, uummata filamaa warra Isiraa'el irraa utuu hin taane, warra 'Aramaneefi Faranjoota' irraa dhufe. Hojii cubbamtoonni dalagan jedhanii lallabaa turan. Kun ammoo deemee deemeetu ija saba keenyaatti sum'ii facaase. Akka isaan waa tokko gadifageenyaan barbaadanii hin qo'anne sammuu xaxe.

Kana immoo namichi Phawuloos jedhamu barnoota isaa keessatti akkas jedhe jedhu; *"waan nuti isin barsiifnee ala ergamaan kamuu yoo dhufee isin barsiise hin fudhatiinaa"* kan jedhu hojii irra oolchuuf kan jedhamu sana raawwachuuf hiika macaafa qulqulluu dalga hubachuun uummata sodaachisan.

Warra abbaa qaroomaa/falaasamaa kan ta'an warra portugaal, Ispanyaa, Faransayfaa immoo "Kiristoos amala lama qaba" warra jedhaniifi Ingilizoonniifi Jarmanoonni immoo " Maariyaam ergamtuu ta'uu hin dandeessu" waan jedhaniif jibbaman.

Akkasumas, warri kun Roobiifi Jimaata waan loonii waan soorataniif *"laguu/Soomii hin sooman"* dabaluunis waan Musee/Muusaan lagadhaa jedhe. Booyyee waan nyaataniif, jara kana itti dhihaachuufi barnoota irraa fudhachuun akka cubbuufi Aramanummaatti fudhatan.

"Warra Aramanee kana irraa barnoota fudhachuu mannaa, dhalachuu dhiisuu wayya" jedhu turan. Kun egaa barnoota bu'aa qabu fudhachuu dhiisuun rakkoo sammuufi dhiphina

yaadaa kan yeroo sanaati.Kun miillaan ta'ee mataan, maaliin akka yaadan namaa hin galu. Karaa biraa immoo, qaroomina warra Kuushi kan ture sana itti duuluun, Kaaba Bahaa irraa kaasanii hanga Nuubiyaa, Sinnaariifi Meeroweetti itti duulanii balleessaa turan.

Karaa biraa immoo, duraanuu kitaabonni waayee amantii ibsan afaan Laatiniifi Giriikii akkasumas afaan Arabaa irraa geeddaramaa/jijjiramaa ture. Kun kan ta'eef Habashoonni Kiristinnaa kan fudhatan *"Teessoo Maariqoos"* Iskindiriyaa yookaan Masir jiru irraa ture. Magaalaa kana immoo, yeroo Giriikiin weerarte irraa kaasee afaan Giriikiifi qaroominni isaanii babal'achaa dhufullee, booda keessa weerara Arabootaan afaaniifi qaroominni Arabiffaan waan ibsamuuf, "Teessoo Maariqoos" irraa "Phaaphaasiin" muudamee gara biyya Habashaa dhufu afaan Arabaa qofa dubbata. Kanaafuu afaan Girikiifi Roomayisxi, akkasumas afaan Ibiraayisxi barreefaman hundi biyya Gibxii/Masiritti afaan Arabaatti jijjiramee gara biyya Habashaa yeroo gahu immoo, Gi'iizitti jijjiramee ittiin hojjatame.

Akka kanaan kitaabonni *"Kibra Nagasti, Zeenaa Iskindir, Ta'aamira Maariyam, Gadla Faasiladas, Gadla Yoosixos, Gadla Teediroos, Gadla Fiqxoor, Gadla Galaadiyoos"* warri fakkaatan hundi afaan Arabaa irraa afaan Gi'iizitti geedaraman.

Akka kanaan warra Habashaa biyya keessa jiran immoo, isa sana fakkeessuuf waan tasa dhugaa irraa fagaateefi hin amanamne barreessuu eegalan. Fakkeenya "Eebbifamtoota/

Tsaadiqan" warra jedhanii barreessaniif keessaa, Abuna Iyyasuus mo'aa, Abuna Taklahayimanoot, Abuna Filiphoos, Abuna Saamu'eelfi kan kana fakkaatan Gi'iiziidhaan seenaa kijibaa/soba irratti hundaaye barreessaniif.

Kanaan booda sammuun moototaafi hojjatoota mana kadhaa/sagadaafi Phaaphaasota Habashaa amantii irratti waan hidhameef waan "Nabsii/Lubbuuf" jedhu qofa barreessuu itti fufan.Atsee Amda Tsiyoon irraa kaasee itti fufuun "Matsaafa Miilaad, matsaafa tsaloot, matsaafa Baahire, matsaafa birihaan, matsaafa Sillaasee" kan kana fakkaatan barreessanii babal'isuu itti fufan.

Akka kanaan ayyaana dhaloota Kirstoos, waayee "tokkummaa Sillaaseefi sadeenummaa" (trinty), waayee kabaja Maariyaam yoo ibsan, karaa biraa immoo warra dhaloota Iyyasuus/kiristoos hin fudhanne, warra Yehuudaafi amantii garagaraa hordofan balaaleffachuufi abaaruu itti fufan.Akka kanaan abaarsi isaanii Oromoofi saboota ollaa isaanii arrabsaa barreessan.

Fakkeenyaf akkasfaa ture.Namichi "Tasfaa Gabra Sillaasee Za Biheera Bulgaa" ofiin jedhu kitaaba isaa "Mazgaba Tsaloot" jedhu keessatti mata duree "Raa'iyyee Maaram" jedhu jalatti gara fuula shantamootaa irratti akkas jedha- Afaan Amaaraatiin.Gara Afaan Oromootti ammoo"...Allayyaa/ qilee.waggaa kuma shan deemamee bira hinga'amne na agarsiise...Lubbuun/namsiin namoota baayyee achi keessatti wal irraa wal irratti kufun arge. Kun

maal jedhee ilmakoo (Kirstoos) gaafadhe. Innis akkas jedhe; Islaama, Aramanee (Oromoo ta'uudha), Horii, Dubartii deesse, dhiira dhiira wajjin quunnamtii saalaa kan godhaniif, bakka kunanee isaaniittif itti adabaman naan jedhe" jedhee barreesse. Yaada kana akkuma jirutti Guutaa Abdii kitaabasaa **'Aannoo'** jedhamtu 2010:158 irra kaa'eera. Kunis akkuma jirutti isa afaan amaaraasaa sana garagalchuun/scan gochuun achirra kitaabsaarra kaa'eera.

Yaa Balaayi egaa akka isaan jedhanittoo Maaramiin isaanii yeroo sana Oromoofi warra akka Oromoo Waaqeffatoota ta'an, akka isan jedhan"Aramanee ta'an, adda baaftee beekti jechaadha. Kanaaf immoo, abjuun ishii illee dhumaatii ummatoota Waaqayyoo tokkicha waaqeffatan, akkasumas Waaqayyoon uumamaa isaa wal qixa uumee sana adda baasee ishiitti mul'ise. Ilmi ishiis akkasuma Oromoofi saboota adda baasee ilaala jechuudha. Kun ammoo soba isaaniiti malee dhuguma Waaqayyo nama wal-caalchisaaree? Kana maaramtu jedhemoo jibba namoota achi keessa jiraniitu saba guddaa, Oromoof qabaniiti? Oromoon gola sanatti waaqeeffatu waa'ee Oromoo kanachi keessa afaan biroon jiru maaf galagalchee hinqoratuu?...Kanaka kan gaaffii natti ta'e jedhe Beekan. Karaarraa maquun, nama wal-caalchisuun, gosa kaan olqabanii isa kaan dhidhiituun, warra kaan jannata Waaqaaf qopheessanii isa kaan hallayyaa/qileetti naquun kun gocha namaamoo kan Waaqaatii? Kan jedhu Beekaniif gaaffii deebii dhabedha!

Balaayi seenaa Beekan tokko lama jedhee itti odeessu kana sirriitti dhaggeeffatee xumure. Danda'ees ija jabaatee gaaffii tokko hingaafanne; akka raata'uu ta'e; yaadaan Waaqaaf lafa gidduu balali'e. Kun ammoo sababiinsaa, waan Beekan itti himu kun seenaa dhugaafi haqa qabeessa waan ta'eefidha. Ta'us yaadni gadifageenyaan ka'e kun ba'aa itti ta'uu hindhiifne. Na'ee muka qabatus wallaale. Inni Beekaniin huuqqiseef hube yaada guddaa hamma kana ga'uudhaa? Jedhee asiif achi raafamee imimmaan dhangalaase. Garaasaatti ammoo yoona seexanatu akkas isa godha fakkaatam jedhee of jajjabeessee gara Beekanitti qajeeleetu gaaffii tokko dhiyeesseef. Gaaffichis ati hubannaa kana eessaa fidde? Eenyutu sibarsiise? Yoona waatu keessakeeti gadi jijjigsaa jira malee kun simiti jedheen. Beekan ammoo takka yaadan akka baduu ta'eetu, maal sitti fakkaata? jedhee gaaffii gaafatameef Balaayiiitti gaaffiicha deebise. Seexanaka! Jedhe Balaayi. Tolega erga akkas jetteemmoo waa'ee waanuma dubbatte kanaa ammas takka seenaatti duuba sideebiseen sitti hima jedheen. Yaada kana gadifageenyaan ibsuufis waa'ee Afaan keenyaa Afaan Oromoorraa ka'een waa tokko sitti hima jedheen. Itti fufees, Afaan keenya, Afaan Oromoo dur qooqa (jecha) "seexana" jedhamu of-keessaa hin qabu ture. Booda, booda keessa jecha kana afaan ollaa isaa, isa fagoo tahe, Afaan Arabaa irraa ergifate. Akka furaan (galmeen jechootaa) tokko (*"Concise Oxford English Dictionary"*, Oxford, 2006) ibsutti Afaanonni Faranjiis jecha "Satan" jedhamu durii durii karaa Afaan Giriikiifi Afaan Laatinii Afaan Hebruu irraa ergifatani.

Afaan Arabaas afaanuma obbolaa isaa kan Hebruu irraati jecha kana ergifachuun qaama jechoota ofii taasifate. Afaan Arabaa guddichi, dureessichiifi afaanota addunyaa warreen jedhaman keessatti kan argamu, dur irraa kaaseeAfaan Oromoofi afaanota naannoo keenyati jechoota hedduu ergisaa ture. Ammallee ittuma jira. Afaan Arabaa kun akka Afaan Amaaraa kan qawweefi loltuu of-duukaa buusee biyya keenya seenuun, marcuma afaan keenyaa fudhatee miti. Ergifannaan kun karaa daldalaafi karaa walqunnamtii garaagaraa biyya keenya keessa seene.

Wanni (uumamni) "sheexana" jedhamu inni amantiiwwan dachee Falastiinaafi naannoo san irraa maddan sadeen, jechuun Yuudummaa, Kiristaanummaafi Islaamummaaf kitaabban qulqulluuwwan: Toora, Macaafa Qlqulluufi Quraana keessa jiru kun, karaa warra Habashaatiin nutti dhufe. Amantii saba keenyaa, Waaqeffannaa (Oromee) keessa wanni *"sheexana"* jedhamu kun hin turre; hin jiru. Oromoon *"ayyaanota"* gaggaarii tahaniifi *"ayyaanota"* hamoo tahan ni qaba. Amma Oromoonni gariin "ayyaanota hamoo" kanaan *"sheexana"* jedhu. "*Ayyaanonni hamoo*"-n kanneen amantii Oromoo keessatti argaman bifaan: *gurraachas, adiis, diimaas, magaalas* miti. Garuu, "*sheexanni*" amantii warra Habashaa, Ortoodooksii keessatti "gurraacha" taheetu argama. Egaa, sanyummaa warri Oroppaa-Ameerikaa afarsan sanitu Adowaafi Gondorittis fudhatame jechaadha. Akka amantii Kiristaanaa kan warra Ortoodooksii Habashaatti dur "sheexanni" maleekaa tureeyyu. Inni bal

leessinaan Waaqni abaaree, wareegee "sheexana" isa taasise, jechaa namoota ofis, warra koloneeffatanis barsiisaa turani; ammallee ittuma jiru. "Sheexanni" isaanii kun Waaqaan morkaa oola. Waan Waaqni tolchee, gaaromsee hojjatu mara inni balleessaa oolee bula. Akka amantii Oromoo, akka Waaqeffannaatti Waaqni masaanuu ofitti hin uumne; hin uumusi!

Dur utuu Biyyi Oromoo Habashootaan hin qabaminis tahee, yeroo qabamu san yommuu dureewwan mootummaa isaanii biyya keenyatti duulan, dureewwan bataskaana isaanii, kan Ortoodoksii takkaayyuu biraa dhabamaniitu hin beekani. Aadaa warra Habashaa taheeti, ennaa matadeemtonni biyya isaanii Oromiyaas tahee, biyyoota Kibbaatti duulanii biyya guban, namoota gorra'an, kaan immoo qabatanii akka hoolotaatti gabaa biyya keessaafi kan biyya alaatti gurguratan hooggantoonni bataskaanaa kun cinaa isaanitii hin dhabamne. Yommuu waraanni isaanii kan mootii isaanitiin durfamu Gondorii, Maqalee irraa yookaan Ankobarii ka'u, phaapphasiin Ortoodooksii fannoo ("masqalii") qabateeti: "maqaa abbaatiin, maqaa ilmaatiin, maqaa afuura qulqulluutiin - basima aab, basima waldi, basima manfas qiddus!") jechuun hoqubeessee eebbisa. Booda yeroo loltuun isanii achi irraa sochowu, phaapphasichi kun taabota lubbeewwan (qeesota) baachisee mootii san myeroo deema. Yommuu mootii mitii, abbaan duulaa isaanii kan "raas" jedhamu bakka isaa bu'ee kan waraana san oofu tahe: taabonni, abunni isaaniifi eebbi kanaa olitti kaafame biraa hin hafu.

Yeroo Minilik mataan isaa waraana isaa, kan loltuu kuma digdama of-keessaa qabu gaggeessee gooroo Calanqootti Oromoota Barentuu (Harargee) laffarraa duguugu, ennaa bowwaa Aannoleetti harka muraafi harma muraa Oromoota Arsii irratti adeemsisu, yommuu dachee Shaggar irratti Oromoota Gullallee, baddaa Darraatti (Salaaletti) waraanni isaa kan ilma obboleessa isaatiin durfame Oromoota qalee qalchiisu, yeroo goodaa Bachoofi goodaa Noonnootti Oromoota akka okaatti waraanni isaa haamu, ennaa baddaa Walisoofi jala Sooddotti kan biraa hafee waraanni isaa qaama-hormaata kan dhiiraa cicciratu, yeroo baddaa Caboofi baddaa Kuttaayetti ruumechi (joobirri) reeffa Oromoota quufu, yommuu sulula Guumaafi kan Iluu Abbaa Booraatti Raas Tasammaa Naadaw isaanii Oromoota dura goruun biyya ofiitii lolan gorra'ee gorraasisu, dureewwan bataskaana isaaniis, taabonni isaaniis biruma turan.

Egaa dubbiin Oromoo irratti ta'aa ture kun, yeroo waraanni Minilik gara-jabbeessichaa uummatoota obbolaa Oromoo tahan kan akka Kafichoo, Dimmeefi Walaayitaafaa lafarraa duguuguus dureewwan bataskaana sun achuma turan. Akkuma duula Calanqoofi duula Aaannoleetti Minilik mataan isaa waraana ofii gaggeessuun Biyya Walaayitaatti duulee sanis, uummata Walaayitaa jagnicha isa torban sadii guutuu waraana Habashaa ofirraa faccise san phaapphasiin isaaniifi taabonni isaanii kabajamaan sun biruma turan. Yeroo loltuuwwan Habashaa gara-bineensummaa isaanii irraa kan ka'een, Walaayitoota biyyaafi biyyee ofiitii jecha kufan san, gadi ciisanii dhiiga isaanii xuuxan, isaan kanaa

olitti jedhaman kun lamaan Minilikuma cinaa turani. Gaafa jeneraalli isaanii inni duraanuu, Oromoota Salaalee kan humna qawweetiin jilbeeffachiisee masaraa /mana mootummaa ofii Fiicheetti ijaarsisiifate sun, Raas Daargeen Oromoota Arsii, qeerransoota sanyii qeerransootaa sana humna qawwee ibiddaatiin moyee, warra harka kennate immoo namoota kuma kudha lama (12, 000), harka isanii lamaanuu irraa cirsiisuun morma isaaniitti fannisiisu, dureewwan bataskaanaa cinaa isaati turani. Egaa yaa Balaayi seenaan yoo dubbatan hindhumtu nama fixxi malee jedhee yaadasaa gudunfuu barbaade. Kanatu gootota Oromoo: Warra biyyaaf abdii guddaan irra jiru, warreen bilisummaa saba isaaniif dubbatan, wareegaman...kana ficcisiisuun maaliif? Kan jedhu kun hundi Beekaniif gaaffii deebii dhabedha.

Balaayi waan Beekan dubbate kanatti baay'ee madaa'e. Akka of wallaaluus ta'e. Bira turee faana haasa'uus hindandeenye...dhiisee qajeele. Erga gaafa Beekan faana seenaa guddaa kana haasa'anii booda Bataskaana Kidaanamiret Ambootti hindeebine. Waaqasaas takka Doormiisaatti takka ammoo muka jala taa'ee kadhata ture. Yeroo tokko tokkommoo Taltallee kan jedhamtu laga guddaa daangaa Yunivarsiitii Ambootti argamtutti gadi bu'uun kadhannaasaa erga godhateen booda, achuma taa'ee guyyaa sanbataafi dilbataa dabtarasaa qayyabata ture. Yeroo qormaanni waliigalaa ga'uttis Balaayi hiriyootasaa Yiggerreemuu, Wagaayyoo, Wendeweseniifi

Warqaalemmawuun fudhatee Shayee isaanii erga dhugar booda gara iddoo ofii ittiqayyabatuutti isaan geessa tur. Yeroo yeroottis si'a qayyabatanii dadhabnitti seenaa Beekar isa barsiisaa Yunivarsiitii ture sana mara kaasee isaanit hima ture. Isaanis waan Balay isatti himu raajeffataa waa hunduu gaaffii itti ta'e. Falaasamni gurguddoo keess seenan. Utuma kanaan jiranii guyyaan eebba isaanii itt ga'eetu Adoolessa 1, 2012 eebbifamanii sokkan. Hiriyoonn Balaayi hundi hojii mootummaatti hinramadamne. Hoj uummatan. Dhagaa toora Naquu/koobilistoonii waa jedhamu. Balaayi garuu akkuma asii ba'een biyy dhalootasaatii Arsiitti deebi'uun mana barumsaa dhuunfa tokkotti qacaramee hojii jalqabe. Waa'ee seenaa dhaga'a turees ijoollee barsiisuu itti fufe. Ijoollonni inni isaa barsiisu hiddaan Oromoo ta'anillee, afaan jaraa (amaaraa malee afaan dhiiga isaanii kan Oromoo baay'ee hin leellisan kanaafuu ijoollee kana seenaa ganamaa kan Oromoo akkatti Afaan Oromoo as ga'e, waan Oromoon keess dabarse, waa'ee aannolee,...sirna barnootaa akka barsiisuu itti kennameen ala ba'ee waa tokko tokk xuxxuqee...barsiisus, yeroof fudhatama dhabee tur Hawaasatu amantii keenya arrabsa jira Balaayi kun jedhe isa morme. Ta'us Balaayi suuta jedhee seenaa dhuga qabeessa kana barsiisuu irraa of hinqabne.

Beekan barsiisaa ta'us lafa seenaa qabeeyyii ta'a keessumaa kan dachee Oromiyaarra jiru yeroo boqonnaasaa irra deemuun daawwata. Caamsa 8, 2012' tti yero barattoonnisaa boqonnaaf gara maatii isaaniitti deebi'a

torban lamaaf *'Dirree Sheek Huseen'* iddoo seenaa qabeessa Oromiyaan qabdu kana daawwachuuf imalasaa Godina Baaleetti taasise. Waan ajaa'ibaa uumaan tolche kana hunda daawwateetu Waaqayyo Oromiyaa akkam jaallata! Erga jedheen booda waa'ee seenaa Baalee barreessuu barbaadeetu iddoo buufatu/boqotu barbaade. Beekan ofisaan waliin dubbii jalqabe. Siree qabadhumoo mana Oromoo tokkoo dhaqee nabulchaa jedhu? jedhe. Egaa Beekan Oromoo safuu beeku gidduutti waan guddateefis maatiinsaa duratti yeroo karaa adeeman mana warra isaaniitti gore 'warra manaa nabulchaa' jedhutti Manni kan Waaqi/Kan Rabbiiti bulaa kan jedhan dhaga'eera waan ta'eef, magaalichuma keessaa mana tokkotti goreetu warrana/warra manaa nabulchaa jedhaan. Manichis mana Obbo Abdulaaziz jedhama. Ijoollee durba lama qabu; Misiraafi Jamilaa jedhamu. Shamarran kun sabbontotadha. Jamilaan kutaa 10ffaa Misiraan ammoo kutaa 12 ffaabaratu.Shamarran kun barnootatti cimoodha. Abbaan isaanii yeroo inni Beekan faana taphatu gurra qisanii dhaggeeffatu. Maaloo gurbaan sabboonaan kun utuu kan ofii ta'e maal ta'a? waliin jedhu. Ija hatanii iddoo inni taa'utti sagal ilaalu. Keessumaa Misiraan takka gad baati takka ammoo olgalti. Jaallatteetti. Akkatti gaafattu garuu hinqabdu. Nisodaatti; aadaan isheen keessatti dhalattes kana cimsee dhorka. Misiraan safuu beekti. Uffannaan-shees ijatti miidhaga. Akka warra baranee qullaa hindeemtu. Naftishee marti kafanaan/uffataan uwwi-famaadha. Beekanis culul...duukaa jedha. Yeroo isheen

buna/qaawwaa danfistee gadi baaftu abbaanshee Ob
Abdulaziz Waaqoos akka aadaa Oromootti buna ga
fuudhame sanaaf sagada taasisan. Misiraan buna/qaaww
jabaa jette. Obbo Abdulaazizammoo;

*Bunni jabaa miti*
*Yaa Waaq situ jabaadha*
*Jabaataa beelaa*
*Jabaataa deegaa*
*Jabaataa dubbii- jalaa nubaasi*
*Bakka nagaa nu oolchi*
*Diina keenya bitaa qabi*
*Harka keenya hamaa jalaa*
*Arraba keenya dogoggora*
*Irraa nu eegi*
*Beekanii wallaaluu*
*Argatanii dhabuu nu- oolchi*
*Kannamaa nutti hindabarsiin*
*Kankoo namatti hindabarsiin*
*Kan guyyaa natti malu*
*Itti naaf dhiisisi*
*Kan halkan natti malu*
*Itti naaf bariisisi*
*Kan dhaabatee natti malu gufuu*
*Kan ciisee natti malu reeffa naaf taasisi*
*Biyya, biyya nagaa nuuf godhi*
*Ollaa gandaa, sa'aa namaaf*

*Alaa manaa naaf toli,* jechuun erga sagadanii booddee gara Beekanitti deebi'aniitu hedduu isa dubbachiisuuf yaalan. Beekanis sagada isaan godhan kanarraa ka'ee 'dubbiitu dubbii fida" akkuma jedhan gaaffii baay'ee isaan gaafate. Na ofokolchaa jechuun erga haasaasaa/oduusaa jalqabee booda, waa'ee isa namni amantiitti hirkatee isa tokko miidhuu, waa'ee gargar ba'uu, jibba qomoo tokkicha keessatti akka sum'ii facaa'ee jiruu...tokko lama jechuun gaafachuu jalqabe. Jaarsis gaaffii gaafatameef galateeffatee... yee Mucaako! dur Oromoon maqaa, lagan, biyyaan, Amantiin...wal hinqoodu. Qalee wal bulcha; Musilimaafi Kiristaana kan jedhamu hinjiru. Wallaggaafi Shawaa, Baaleefi Arsii, Kamiseefi Jimmaa, Mattuufi Iluu Abbaabooraa waan jedhamu hinjiru. Isa kana Mooticha Abisiniyaa/Xoophiyaa bulchaa ture Hayile Sillaasee/Tafarii Mokonnon kan jedhamutu qoqqoodee bulchuuf akka isaaf mijatuuf itti moggaase. Oromoon Maccaafi Tuulama,Booranaafi Baarentuudha. Egaa waan darbe nan yaadachiisin ilmako jedheeimimmaan ijasaa keessaan xob..xob..jechuu jalqabe. Utuu Beekan jaarsa guddaa/ jaarsa biyyaa kana faana waa hedduurratti buusee baasuu gidduutti Jamaal Musxafaa kan jireenyisaa magaalaa Harar ta'e, barsiisaa sadarkaa lammaffaa tokko Beekaniin magaalichumatti argeetu ati nama eessaati? Eessatti dhalatte? Hojiinkee maali? Amantii akkamii hordofta?

Jechuun gaaffii hedduu ergaan takkaa irra naqe. Beekanis gaaffiisaa kanatti baay'ee danqame. Ta'us, ani nama Oromiyaati; Hojiinkoo Barsiisaadha. Afaan Uummanni Oromoo irratti dhiigasaa dhangalaasee asiin ga'e kanan dhalota barsiisa. Kanan dhaladhe as Oromiyaa keessatti; amantiinkoo Waaqa Oromoo lafa kanarratti uumetti sagaduudha jedhe. Jamaal deebisee Wallaahii' qaallittii nana nagowwoomsita. Ati amantiinkee Musiliimamoo? jedheen. Beekanis amantiinkoollee musiliima miti...garuu waa'ee seenaa amantii kanaa hanga tokko sitti himuu nandanda'a jedheen. Hayi aboo...narraa usika...kottu Jimaa niqamaanaa jedheen. Innis rakkoo hinqabu; garuu, ani dhalootakootii kaasee Jimaa waanan hinbariiniif dhiifama guddaa naaf godhi; garuu sicina taa'ee buna jabanaa sana tokko dhuguu nandanda'a jedhe Beekan. Kana booda Barsiisaan Jamaaliifi Beekan waa'ee seenaa dhuftee amantii musiliimaa haasa'uu jalqaban. Beekanis na oofkalchi jedheen. Innis aboo itti fufi ani cinqii hinfedhu jedheen...Beekanis erga natti himi jette ammoo, akkuma waggaa 200 ol wal-falmiin mootummoota Kiristaanaa gidduutti deemaa turuufi dhumaatii hordoftoota amantii babal'achaa dhufe keessatti, naannodhuma amantiin Kiristaanaa dhalatetti, amantiin Musilimaa/ Islaamaa bakkuma jiddugala Bahaa jedhamu kanatti biqile. Bara 580 AD namni Mohaammad jedhamu dhalate. Achumatti

guddatee, jireenya isaa gaggeessaa utuu jiruu gara waggaa 42 isaa ta'uu Mul'ata, abjuu yookaan Ilaalcha haaraan tokko itti dhufe. Kun kan ta'es ummaanni naannichaa seera Musee/Musaa irraa kennameef hordofaa kaan immoo amantii garaagaraa hordofaa yookaan Waaqeffataa ture keessa utuu jiruu, karaa biraa barnoota haaraa 'Kiristinnaa' jedhamu itti dhufa. Kunuu wal mormii hordoftootaa Kiristinnaa fudhatan jidduu ture. Ummatichaanis fudhadhuu, hin fudhadhuu keessa Mahaammad kan as bahe.Nabiyyi Mahaammad, lallaba isaa jaarraa 7ffaa (622AD) keessa jalqabe.Akkuma warri Kiristos "jaalala (Love)" jedhanii jalqaban; Mahaammadis Musilima/Islaama jechuun "Nagaa (Peace)" jechuudha, jedhanii jalqaban.Akkuma Islaamummaan babal'achaa deeme, mormituunis itti baayyatte.Kunis, adeemsa nabiyyii Mohaammad "Nagaa (peace)" jedhee jalqabe gara humnaan fudhachiisuufi humnaan of irraa ittisuutti cehame.

Yaadni yookaan Ilaalchi Mohaammad, sadarkaa qaroominni uummata yeroo sana irra jiru akka salphaattifi dafanii akka fudhatamu danda'u tilmaamee ture.Seerota bara Musee/Muusaa kan ta'e Oriiti/kakuu moofaa jedhamu sana akkuma jirutti fudhachuun, haala yeroo waliin deemus itti ida'uun barsiisuu jalqabe/eegale.

Jaarraa 7ffaa keessa Mahaammad, jechoota (himanas) warra Yehuudaafi Kiristaanotaa, waggaa 15f qorachaa (xiinxalaa) turee, Amantii “Musiliimaa” jedhamu uume.

Amantiin kunis kan Ayihudiifi Kiristinnaa booda waan argameef, amantii lamaanuu irraa walitti funaanee, sadarkaa jiruu, aadaafi duudhaa Arabootayeroo sanaaf kan mijaawu ta’eefi warri Waaqeffatoota turan salphaatti akka galuufitti, “Waaqa tokkicha yookaan Uumaa tokkicha, kan hin dhalle, kan hin dhalanne, kan hin duune” jedhee jalqabe.

Waan warri Kiristaanaa lallabaa turan kan didan Araboonniifi warri Eshiyaa biraa, kan Mohaammad kana akkuma salphaatti fudhatan, lallabbiin isaas hanga Baha Fagootti (far East)fi Indoneezhiyaatti dhaqqabe. Kaaba Afrikaattis fudhatama argate.

Mohaammad akkuma Musee Waaqa tokkichatti (Allah) akka amanan barsiise. Maleekan maqaa sadiin dhufu hin jiru jedhee haale. Garuu Yehuudota irraa addaa ba’uun immoo,“Iyyasuus/Issaan hojii afuura qulqulluun dubree Maaramii irraa kan dhalate, nama eebbifame (uumame) ta’uu isaafi yeroo biraa warra qulqulluufi cubbamoota

jiddutti murtii kennuuf akka dhufu amanee fudhate. Innis barsiisee amansiise.

" Quraana Kitaaba Qulqulluu (Holy Book)" jedhamus "Rabbi Irraa bu'e" kan jedhus akkuma jirutti ta'ee, Seerafi danbii Musilimoonni ittiin bulan afaan Arabaatiin qopheessee ummatichaaf dhiheesse. Kitaabicha keessattis, nagaa, wal-jaalala, wal gargaarsa, dhabaaf kennuu, beelayaaf laachuu, dheebotaa obaasuu, kan daaretti uwwisuu, kan kana fakkaatan of keessaa qaba.

Kan biraa inni guddaan garaagarummaa warra Kiristaanaa waliin qabu, Allah/Waaqayyoo (God)" tokkichuma, inni uumadha, tolchaadha, inni hunda caalaa waan ta'eefis hin dhalus hin dhalchus kan jedhu ijjannoo qabu cimsee lafa kaa'e.

"Issaan /Iyyasuus immoo Nabiyyi malee ilma Allah/Waaqaa miti" kan jedhu qabatee ka'e. Akka kanaan Islaamonni, akkuma Yehuudaafi Kiristaanotaa seera amantii duraa "Oriitii Musee" guutummaa guututti yoo fudhatan, garuu "Haaddis"/yaada kakuu haaraa isa jedhu, Kiristoosiifi Sillaasee(Trinity) jedhamu hin fudhatn.

Muslimoonni maqaa "Allah tokkicha" Waaqa tokkicha amananii fudhatu. Bakka "haaddis" jedhu of irraa dhiisuun kan Mohaammad hordofu.

Mahaammad "karaa Maleekaa Gabri'eel samii irraa naaf bu'e" kan jedhuufi kan ittiin barsiisu boqonnaa (Surratti) 114ti kan hirame/qoodame "Quraana" kan jedhamu kitaaba qulqulluu ummatichaaf dhiheesse. Ummatichis Mohaammad ergamaa (Nabiyyi) isa dhumaa jedhanii amanan. Kanaafuu Musilimoonni , Waaqa tokkicha kan qaamni isaa hin hiramne kan jedhu Yehudotaan yoo wal fakkaatu, Kiristoos immoo, dhalataa eebbifamaa, guyyaa dhumaa dhufee akka murtii kennu, gartokkeen amanuun, kiristaanotaan wal fakkeessa.Mahaammad barnoota kana barsiisaa, bakka fudhatama dhabe irraa baqachaa, gara "Madiina yookaan Makkaa" dhaqe.

Guyyicha Makkaa dhaqe sana irraa kaasee, guyyaa seena qabeessa haaraa akka ta'e labse. Guyyaa kanas "Ijira (New Era)" jedhame. Kana irraa ka'uunis Arabboonni/ Musilimonni bara isaanii lakkaawwatu. Barri kun 2012 akka Ijiraatti 1340 ta'e jechuudha. Karaa biraa immoo dhaloota Mohaammad (Mowuliid) baran waggaa 1432ffaa kabajan. (Mowuliid) baran waggaa 1432ffaa kabajan.

Barnoonni Mohaammad kun immoo, keessa Arabootaa tokkummaa isaanii cimsaa deeme. Mahaammad eega maqaa amantii kanaan, tokkummaa Arabootaa uumee booda du'e. Garuu tokkummaan inni gadi dhaabeefi amantichi baduu hin dandeenye. Siruma isaattuu, warri Mohaammaditti fufanii muudaman, kan akka Kaliifaa Abubaakar, Kaliifaa Umar, Kaliifaa Usmaan, Kaliifaa Aliifi hordoftoonni isaanii biyya Arabaatii ala bahuun, Kaaba Afriikaafi Eshiyaa xiqqoo keessatti humna qawween lolaa, amanticha afaaniin lallaba qabiyyee lafa amanticha itti sochoosan babal'ifatan. Akka kanaan hanga Ispaanyafi Kibba Faransaaytti fulla'an.

Karaa biraa immoo, gara jalqaba amantichaa irratti, maatiin Mohaammad, gara baha Afriikaatti baqachuun isaanii seenan nihima. Akka kanaan warri jalqaba dhufan, kan argatan bulchaa naannoo sanaa (abbaa Gadaa) ta'u mala. Kan isaan argatan nama "Nagaa'ishii" yookaan "Najaashii/Nagaasii" jedhamutu isaan simate.

Innis yeroo keessummoota simate "ashamaa" baga nagaan dhuftan jedhee fuula gaarin simate jedhama. Sirnaan simatee qubsumas kenneef.

Sanaan booda akka Mohaammad amanticha jaarraa 7ffaa keessa labsee booda waggoota dhibba sagal (900) keessatti Galaana Diimaa cehuun gara gaanfa Afriikaatti, Gosonni Arabootaa garaagaraa amanticha karaa adda addaatin babal'isaa turan. Egaa Islaamummaan, biyya Arabaa irraa Galaana Diimaa asi cehuun Itoophiyaa amma jedhamtu

kanatti baayyachaa deeman. Akkasumas jaarraa 8ffaafi 9ffaakeessa Araboonni kaaba Afrikaafi Gibxi weeraranii, humna isaanii isa guddaa immoo naannoo Galanaa Diimaa kana qubachiisan.

Shaqaxa garaagaraa galchuun, kan biyya isaanii hin jirre baha Afriikaa irraa erguun jiraachaa yookaan jiruu gaariifi lafa gaarii barbaacha gara baha Afriikaatti baayyinaan godaanan. Kana keessas amanticha lallabuufi fuudhaa-heerumaanis makamuu jalqaban/eegalan.

Akka kanaan amantii Kiristaanaa fudhachuu didanii warra turan keessaa Affaarota/Dankaliyaa jalqaba fudhachiisan. Itti fufuunis Adaal (gosa Affaar), Somaalee, Issaa warra ta'an amanticha fudhachiisuun cimsan. Akka kanaan warri biyya Arabaa irraa dhufan, Adaalota irraa gara dhihaatiin ollaa kan turan Ifaatota fudhachiisan. Naannoo Harar, Baalee, Arsii faa waluma jalaan seenuu jalqaban. Karaa kaabaa, Walloofi Agawu faatti cehan.Warri ala irraa dhufanis, turmaata keessa akka abbaa biyyummaatti of ilaaluun, amantichis akka waan achumatti burqee/ maddeetti of hubatan.

Akka kanaan warra amma naannoo Ifaati jedhamu jiran, warra biyya Arabaa irraa dhufanii olaantummaa amantichaa qabatanii achitti hafanii, Ambaa kan ta'an warra Argobbotatu jiru. Akkasumas naannoo baha Oromiyaa kan jiran Adaroota/Hararoota fa'a. Egaa jarri kun yeroo itti tole amanticha babal'isaa, yeroo itti dide lolaan fudhachiisaa

turan. Akka kanaan saamichaafi lubbuu baayyee balleessaa turan. Sochii Musilimaa kana dhaabuuf yookaan dhabamsiisuf immoo, warri Kiristaanaa habashaan qabatanii itti duulan. Lola deemaa ture kan gidduutti ummanni keenya gaaga'ame. Lafti lolli irratti deemaa tures, lafa Oromoon irra diriiree jiraacha ture. Lola warri amantii lamaan wal falmaa jiran gidduutti qabeenyi uummatan saamamaa, kaan barbadaayaa ture. Kan gidduutti wal-tuffachuu, waliin nyaachuu dhabuu, wal fuudhuu dhabuun baayyate.

Bara 1600- 1670 kan mo'an mootonni habashaa seera baasan. Faranjoonni amantiin nu jeeqan akka nurraa bahan, kan amantii keenya fudhatan taa'uu danda'u jedhan. Islaamni garuu lammii biyyaa waan ta'eef, bahaa jechuu hin dandeenyu, kanaafuu Kiristaana irraa adda bahanii ganda qobaatti ijaarrachuu danda'u kan jedhu labsan. Utuu kanaan jiruu waranni Musilimaa namicha Giraanyi Ahmad jedhamun durfamu baha irraa sochii jalqabe. Yeroo kana keessa immoo warri duraan Kirsitaanan hacuucamee ture, haaloo bahuu jalqaban.

Warra Walaasmaa jedhaman, gochaalee kana raawwachaa akka turan seenan hima. Ijoolleen isaanii, Haqi Diin, Nasira Diin, ijoollee-ijoollee isaanii Gamaal Diin, Sabira Diin, yeroo adda addaa ummata naannoo sanaa weeraraa turan.

Warri kun immoo yeroo weerara godhan, gargaarsa biyya Arabaa irraa argatu turan. Akka kanaan warri Walasmaa kun Yefati irraa gara Adaalitti deebi'anii utuu jiraatanuu,

booda gara bahaatti deemanii Hararitti qubsuma isaanii cimsatan.Akka kanaan lolli amantii baha irraa eegale, hanga Gondarifi Tigiraayitti fulla'e.Giraanyi Ahimad 1517AD lola jalqabe irratti fardaafi lafoon baayyinaan hirmaate.

Lola kana irratti karaa lameenuu namni baayyee dhumuu isaa barreessan warra Arabaa, Arab Faaqii kan jedhamu sirriitti ibsee jira. Akka kitaaba Arab Faaqah ibsutti, maqaan Giraanyi Ahmad guutuun, Ahmad Ibin Ibirahim Ali kahazii jedhama. Gosti isaas Somaalee keessaa isa tokko jedhe.Utuu kanaan jiruu, habashoonni Portugaaliin deeggaramanii Giraanyi Ahmad mo'atan. Uummata baayyee deebisanii fixan. Haaloo gara laafina hin qabne ture.

Karaa biraa immoo Turkoonni gara waggaa 1,000 qoqqoodamanii jiraatanii bara 1100AD keessa Araboonni itti duulan, Achii Faarisonni itti duulan. Achii Mangoolonni itti duulan, dhuma irratti namni Usmaan (Otmaan) jedhamu bulchinsa qabachuun bara 1300 AD mootummaa Turkii jabaa tokko gadi dhaabe. Achi irraa moototiin Turkii yeroo adda addaa ka'an bakka duraan Araboonniifi Faarisoonni qabatan hunda, Eshiyaa xiqqaafi kaaba Afrikaa, akkasumas baha Afrikaa lafa bal'aa qabachuun, bara 1350-1517 keessa yeroo mootii Solimaan 1ffaafi Namuraadi 2ffaa keessa biyya Giriikii, biyya Hangaarii lola waraanatiin qabatan. Warri itti fufee aangoo qabates, biyya babal'isuun gara Awuroppatti fulla'uun, Rumaaniyaa, Bulgaariyaa hanga Sarbiyaatti qabatan. Karaa kibbaas baha Afrikaatti duuluun amanticha babal'isuu itti fufan.Yeroo kana keessa egaa amantichi biyya Arabaa irraa gara Somaalotaafi Oromiyaa bahaa keessa kan seene.

Yeroon kun immoo yeroo Oromoonni Sirna Gadaatiin bulan ture. Yeroo kana keessa Oromoota ollaa Somaalee jiran keessaa gosti tokko Musilimummaa fudhatee Oromoo irraa adda bahe. Gosa Akkichuu yookaan Abbichuu jedhamu akka ta'an tilmaamama. Akkichuun ilmaan Oborraa arfan (4n) keessaa isa tokko. Qubsumni isaas, Jijjigaa irraa hanga dhagaa Habur, Tulluu Jaldeessaa, Jijjigaa irraa hanga Hargessaati, achi irra dabre hanga Barbaraatti ture. Somaalee keessatti "Eela Akkichuu, awwaala Akkichuu" jedhamee beekama.

Jarri kunis amanticha fudhachuun, wal gahii Caffeen Oromoo Sirna Gadaa yeroo sana godhe irratti hirmaachuu didan. Akka kanaan Oromoonni hafan jara kana of keessaa baasanii akka isaan alagaatti galaniifi Oromoo hin taane labsani. Seerri itti jige. Isaanis Somaalee ta'uu isaanii of labsanii, Oromoo irraa citan. Yeroo amma Jijjigaa irraa kaasee hanga Hargessaatti diriiranii jiraatu.

Karaa biraa immoo amantichi, Naggaadotaan gara kibba bahaa Oromiyaatti babal'ate. Sana bira cehuunis hanga mootota Gibeetti tamsa'e. Kanuma keessa egaa Sheek Huseen amanticha Baale keessatti kan gadi dhaabe.

Amantii kanaan Afaaniifi Oromummaan baduu baatu illee, Aadaan baduufi maqaan Oromoo kan Arabaatti jijjiramuun bal'inaan mul'ateera. Aadaa Oromoo irratti miidhaa guddaatu dhufe.Egaa waa'een amantii ati jettu kanaa hangan xiqqoo seenaa qordhetti kana fakkaata. Yoo seenaa

kana tokko lama jedhee sitti himuukootiif natti gadditeetta ta'e dhiifama gddaan sigaafadha jedhe Beekan Kamaaliin.

Kamaal yaadnisaa walaalammii ta'ee amantiisaas nijaallata; amantii Musiliimaa. Oromummaas nijaallata kan dhuftee ganamaa.Kanumarraa ka'uun waa'ee falaasama Oromoon qabu tokko tokkoon nama itti himu barbaada. Halkaniif guyyaa hirriba dhabe; itti yaade; baay'ee xiinxaleeras. Oromummaadhumti maal akka ta'e hubachuu dheeboteera. Ta'us namni keessasaatti dhimma kana hubateefii fala barbaadeef hinjiru. Kana gidduutti ofiin haasa'aa, guungumaa utuu deemaa jiruu namni maqaansaa Lidetuu Andaargee kan dhaloonnis Gondor ta'e, barii ganamaa itti dhufee *'Indemin adderk?'* erga jedheenii booda waliin haasaa eegale. Akka tasaa ta'ee kaaba Shawaa; Salaaleetti dhimma hojiif wal-argan. Lidetuun afaan Kamaal dubbatu sana qajeelchee hinbeeku. Afaan Oromoo. Yunivarsiitii Maqaleeti eebbifamee erga ba'eebooda hojiin Wallaggarra waan tureef, xiqqoo xiqqoo dhaga'a; garuu afaanicha barachuutti of hinkennine. Dhibee garaa qaba. Lideetuun nama afaan tolu; haasaa cululuqsee nama dubbatudha. Jibbiinsi fuulasaarraa hinargamu; waan hojjetu mara gamnummaan/haxxummaan raawwata. Amantii keessaa amantii jaallatu qaba; amantii Ortoodooksii kan akaakileef abaabileensaa achii as fidan. Amantii biraa nama balaaleffatudha; keessuma waaqeffannaa Oromoo hin jaallatu; Warra pirootestaantiis nibalaaleffata...isaan 'manaafiqoota' jedha. Warra Musiliimaas hin ho'isu. Namoota waliin yeroo wal argutti,

biyya tokko; innis Itoophiyaa; Afaan tokkicha; Innis Afaan Amaaraa; Amantii tokko innis Ortoodox Tewhaayidoo...utuu ta'e hawwii isaati. Yaada kanas afaan ho'a waan ta'eef nama baay'ee amansiifachuuf yaala. Nuti Itoophiyaan durii kaasnee...waan jedhu qaba.Aangootu itti urgaa'a. Yeroo mara, bara hunda utuu biyya bulche..., waan hunda utuu ooggane...iddoo tokko tokkotti ammo harka baasee of fila. Faayidaa aangoon namaaf gootu abaabileefi akaakileesaarraa ka'eetu beeka. Egaa utuu Kamaal faana mana shayee tokko taa'aniitu gaaf tokko waa'ee dhimma kanaa gadifageenyaan kaasa Lidetuun. Kamaal burcuqqoo shayee Mataatti cabsee iddoo sanaatti isa dhiisee deeme. Maammaaksa sadiitu ergaan takkaa Sammuu Kamaalitti dhufe. Mammaaksa Afaan Oromoo. Isaanis "keessa keessa adurreen bineensa", 'sanyiin bofaa bofuma'fi "Sanyii gadhee micireetu Hadhaa'a" kan jedhudha. Afaan tolaan afaa tolaa caala' isa Oromoon jedhu kamala kan beeku yoo ta'e iyyuu isa Lidetuun afaan mi'eeffatee boolla isa qotaa jirurratti dammaqe. Hamma danda'u erga fiigeen booda haasaa yeroo Beekan faana taasise ture dugda duuba deebi'ee yaadate. Waan halagaan akka Bofaa garaan lafa jala lootuufi of tuulummaan kan garaa keessa guute. Ana bada Burqaa jedhee mataa qabatee hafe Kamaal utuun beekiin maqaa Akaakayyuusaa waammatee.

Kamaal waa'ee seenaa Oromoo nama gadifageenyaan baruu barbaadudha. Yeroo Beekan isa faana haasa'aa turetti gurra gatee, fajajee dhaggeeffata ture. Sammuu Waaqni Beekaniif kenneefis niraajeffata. Gaaf tokko iddoo Beekan irraa barsiisu

Yunivarsiitii Amboo dhaquun waa'ee eenyummaafi dhuftee ganamaa kan Oromoo akka isa barsiisuuf hubachuu dhaqe. Beekan garuu sababa barnootaaf iddoo sana gadhiisee deemeera. Kana gaafa dhaga'u gaddeetu wayyoo yeroo Beekan onneesaarraa ka'ee nabarsiisaa ture irrattan qoosaa ture mitii? Warqeen harkaa qaban Sibiila' jedhe Oromoon; utuu yeroo inni waa'ee Oromummaa keenyaa nubarsiisu sana cimsinee qabanneerra ta'e...jechaa gaddaa ofirra garagale. Utuma kanaan jiru lafa Beekan jiru iyyaafachuun eessayyuu haata'u malee iddoonni jiruttan barbaaddadha jedhee Beekaniin barbaacha imalasaa itti fufe. Yunivarsiitii Finfinneetti argate. Barumsarra jira. Yeroo daree qabutti nibarata; yeroo daree hinqabne ammoo taa'ee barreessa.

Gaaf tokko mana kitaabaatii dubbisaa oolee Beekan gamoo NSR irra taa'ee aarga galfachaa utuu jiruu kan duratti wal beekan Daawit, Balaayifi Kamaal achitti isa argan. Isaanis digrii lammataa (MA) isaanii barachuuf carraa Yunivarsiitii Finfinneetti argatanii jiru. Beekan garuu sagantaa dooktormmaa (PhD) hordofaati jira. Walitti marman; walitti boo'an. Hayyuu keenyaa Beekan jedhan Daawwitiifi Balaayi walsaamichaan. Ammas dubbiikeefi gorsakee isa falaasamaan guutuu sana maaloo carraa har'a akkanattiin walitti qabamnee jirru kana keessatti nutti himuu dandeessaa? jedhan.Kun gammachuukooti jedhe Beekan. Gaafuma afaansaa saaqqatutti Beekan, lammiikoo! ***amantiin garaagara ta'uun keenya Oromummaa keenya nudagachiisuu hinqabu; Oromummaa itti dhalanne; dhiiga. Amantii itti dhufne; filannoodha.*** Kanaafuu yoo

yaadakoo kanatti kan waliigaltan ta'e, ammas gorsakoo isiniif arjoomuuf booda hindeebi'u jedhe. Isaanis ija keessa wal-ilaalaniitu maaloo nutti haa himu waliin jedhan. Beekanis dargaggooti Oromoo kanOromummaa qaban abdii egeree Oromiyaati. Har'a dargaggooti akka keessanii, kan Oromummaan dhaabatan, Oromiyaa mara keessatti fincila diddaa gabrummaafi sochiibilisummaa finiinsaa jiru. Keessumaa immoo yeroo ammaa nyaaphaafi Oromoota galtuu ta'an Goobanoota aara galfii dhowwachaa jiru. Barri gowwummaan sun hafeera. Afchalummaa nafxanyaarrattis dammaqaniiru; tokkummaan tokko ta'anii harka wal-qabatanii guddinaafi bilisummaa biyya isaaniif onnatanii ka'aniiru.

Keessumattuu, barattooti Oromoofi sab-boontoti keenya reebamaa, hidhamaa, ajjeefamaa wareegama kaffaluun dhiiga isaaniin seenaa Oromoo barreessaaturan. Diddaa cimaadhaan abashoota ofirraa gargalchaniiru. Ijoolleen Oromoo kan bilisummaa saba isaaniif dhaabbatan warra Oromummaa qabanqofa akka ta'es wal nama hin gaafachiisu. Namooti Oromoodha ofiin jedhan, Oromummaa hinqabne biyya keessaafi ala jiran tokko tokko diinaafi fira adda utuu hinbaasiin kaan immoo aadaa kachachalaa, akkasumas-dantaa mataa isaaniif dhama'u. Kanaafuu waa'ee Oromum-maafi sab-bonummaa akka gaariittibaruun dirqama dargaggoota Oromoo akka keessaniif akkakooti.

Uummati Oromoo akka saba tokkootti sirna gadaa jalatti of ijaaree waggooti dhibba baayyeefdiinota isaa of irraa

dhowwee walabummaan jiraachaa ture. Yeroo sana Oromiyaa akkabiyyaatti ijaare. Oromiyaan kan dhalate sirna siyaasa gadaa jalatti ture. Booda yeroo sirnigadaa iddoo baayyeetti cacabuun, iddoo tokko tokkotti sirni mootii dhalate humni siyaasaOromoo laafuu calqabe. Keessumaa jaarraa kudha sagal keessa sirni mootii Oromiyaa keessaaiddoo baayyeetti biqilan sirna gadaa baayyee laaffisan. Jaarraa kudha sagal keessa sirniKaappitaalisimii Awurooppaa irraa gara Afirikaatti babalachaa ture. Kun Habashootaaf carraaisaan duraan qabaachaa hin turre kenneef.

Habashooti waggoota dheeraaf humna Oromoo dura dhaabbachuu hin dandeenyeqawwee, loltootaafi gorsa faranjii irraa argataniin Oromoo dura dhaabbatan. Moototii gosaafiqondaalota Oromoo kan akka Goobanaa Daanceefaa malaan ofitti qabatan. Akka kanaan garawaggaa shantamaa olii Oromoo irratti duulani, Oromiyaa cabsanii biyya Abisiiniyaa kan boodaItoophiyaa jedhanitti dabalatan. Waggoota shantamman kana keessa Oromoonni miliyoona shaniiol akka dhumaan seenaatu ragaa baha.Oromiyaa, biyya Oromoo, diigani bakka baayyeetti qoodanii maqaa adda addaakeenaniif. Shawaa, Harargee, Wallo, Wallagga, Sidaamoo, Arsii, Ilu Abbaboor, Kafaa xaqlaayigizaati kan jedhuufi kan kana fakkaatan jedhanii moggaasan.

Oromoota kaan immoo Gojjaamiifi Tigraayittikutan. Seenaa, aadaafi Afaan Oromoo balleessanii uummata tokko iddoo adda adaatti hiranii wal-lolchiisuu wal jibbisiisuu imaammata godhatan. Har'a illee Uummanni Oromoo

imaammata Habashootaakanan afaan faajja'an baayyeetu jiru. Yaadaafi ilaalcha hamaa akkasii amma Oromummaafisab-bonummaan bishaatee ija godhatutti guutummaatti ballessuun hin salphatu.

Uummanni Oromoo iddoo baayyeetti sirna Habashootaa didanii fincilaa turan. Lolli RayyaafiAzabo, Afran Qalloo, Shaggar, Baaleefi Arsii, Sibuu, Gudurufi kan biraa fakeenyafudhachuutu danda'ama. Keessumaa lolli Baalee bara jaatamoota keessa tureefi dhalachuunWaldaa Maccaa-Tuulamaa biqiluu sab-bonummaa Oromoof guddina Oromummaaf karra saaqan.Waldaan Muuziqaa Arfan Qal'oo kan Dirree Dhawaatti baruma jaatamoota keessa dhalategabbina Oromummaaf sab-bonummaf qooda guudda gumaachan. Sochii bara baayyeef iddoo adda addatti deemaa turetu bara torbaatamoota keessa dhalchuu Oromummaaf haala mijeesse.Kunis karaa yookaan boochoo Oromummaaf sab-bonummaanittiin guddatu babalise.

Wal-qoqqooddiin gaafa baay'ataa deemu dhumarratti diigamsa fida. Oromoo hunduu kana bareesiyaasa keenya madala, haqa, walqixxummaafi dimokiraasii irratti ijaaruu qaba. Oromummaa, sab-bonummaa, tokkummafi dimokiraasiin hundee siyaasa Oromoo ta'uu qaba.Bilisummaan daandi kanaan malee hin dhufu.

Oromummaan akka ilaalcha seenaa, aadaa, siyaasafi sab-bonummaa Oromootti daandii bilisummaafi of ta'uuti. Daandiin bilisummaa kun wanta Oromoon marti wal-wajiin

qaban irrattiijarama. Oromummaan akka ilaalcha sab-boonummaatti Oromoo humna siyaasa taasisuun-bilisummaa namummaa goonfachiisuu danad'a.

Akkasumas akka uummati Oromoo waayee ofi baratee, ummatoota biraa wajjin of madaalee,wanta irra hir'ate guuttatee mirga isaaf garaa guutuun lolatu isa kakaasa. Oromummaan seenaa, aadaafi karaa bilisummaa Uummanni Oromoo. Kanaafuu seenaa Oromooisa diinni awwaale mul'isuun, aadaa isaa tuffatame deebisee ijaaruun, namummaa Oromoodhiitamee bilisoomisuun, Oromummaadha. Oromummaan ilaalcha ittiin motummaaf-idhaabbattoota, koloneeffattoota Habashaa ittiin ofirraa maqsanidha. Akkasumas ilmaan Oromoo dubartii dhiira, beekaafi wallaalaa, sooreesaafi deegaa utu hinjeedhiin, qomoofi gosaan laga utuu hin lakkaa'iin, sirna Oromoo kan gadaafi "dimokiraasii"haqaan akka ijaaran karaa bana.Kanaaf ammoo uummatummaa Oromoo isaa iddoo baayyeetti caacabe deebisanii ijaaruun karaa furmaataati.

Siyaasa Oromoo keessatti gandaafi laga lakkaa'uun, nyaaphaaf meeshaa ta'uun, uummatabiraatti of jijjiiruu yaaluun gadi aantummaa ta'uu mullisa. Uummanni Oromoo wanta akaanaa beekaas ta'e, utuu hin beekiin hojjetan waldhaansoo bilisumaaf godhamutti gufuudha. Keessumaa warri aangoo addaa addaa keessa jiran cubbu akkasii irraa of eeggachun dirqama Oromummaati. Orommummaan dhiiga, gandummaafi laga irratti hin ijaaramu. Kanaafuu biyyummaa, seenaa, aadaa, afaan, bilisummaafi fedha

ummata Oromoo hundaa irratti hunda'aa. Kun hunduu kanta'uu danda'u yoo Oromoon aka uummata tokkootti of ijaaree jaarmayaa cimaafi bishaatangeggeefame qofa. Jaarmaa bishaataafi cimaan akeeka /qajeelcha ummati Oromoo irratti waliigalan baasee ummata irratti hojjechisa.

Oromummaan hundee namummaa Uummanni Oromoo. Oromoon akkuma ummata biraa aadaa, seenaafiafaan ofii qaba. Akkuma ummata kaanii aadaa, seenaafi afaan isaa eeggachuufi guddifachuufedha. Akkasumas ulfina yookaan kabaja isaa tikfachuu barbaada. Kana hunda goochuuf yookisargachuuf beekumsa bilisaafi jaarmayaa Oromoo walaba qabaachuundirqama. Jaarmayaa walabi kun immoo kan diina ciniinee madeessuu danda'u ta'uu qaba. Kanhojiidhaan waldhaansoo Oromoo gara fuula duraatti tarkanfachiisu ta'uu qaba.

Beekumsa iddoo lamatti hiruu dandeenya. Tokkoffaan beekumsa ittin nama ofwallaalchisaniifi gowwoomsanii ittiin bitaniidha. Lammaffaan beekumsa dhuugaa irrattihundaa'edha. Beekumsa bilisa malee Oromummaan dagaaguu hin danda'u. Beekumsi bilisa ta'eOromoon akka ummataatti kaleessa eessa akka ture, hara'a maal keessa akka jiru, bor eessa akkaga'uu danda'u xiinxalee haqaan mullisa. Beekumsi dhuugaan uummati Oromoo mootumma gadaatokkoo jalatti akka bulaa ture, akka gadaan hundee aadaa Oromoofi seena Oromoo ta'e, akkaOromiyaan itti dhalatte, waa'ee ilaalcha Oromoo(Oromo world views), waayee falaasamaa, waayeehundee amantii Oromoo sirriiti

jedhanii meeshaa diinaata'urraa duubatti hin deebi'an. Kanaaf Oromoon Oromummaa hin qabne biyyaafis ummata-afisgatii hin qaban. Uummanni Oromoo akkasii buddeena, horiif, faayidaaf jedhanii diinaafergamuu yookaan muudamuun yara. Jarri akkasii akka Oromummaan guddachaa, waldhaansoon cimaa adeemuun guyyaan halkan itti ta'a. Boodi isaaniis salphina, badiisafirakkina.

Oromoon Oromummaafi sabboonummaatti amanu, jaaramayaan bilisa Oromoo aadaan, afaan, seenaanOromoo awwala keessaa ba'ee akka dagaagu godha. Namummaa Oromoo isa tuffatame deebiseeijaara. Waayee abbaa biyummaa uummata Oromoo barsiisa. Hawaasa Oromoo isa nyaaphi garagar diigee garaafi dugda godhe akka isaan uummata tokko ta'an barsiisee, deebisee ijaara.

Yoo Uummanni Oromoo garagar faca'an caalaatti akka isaan garbummaaf saaxilaman itti agarsiisa.Seenaa ofii beekuun, afaan ofii dubbachuun, aadaa ofii guddisuun, tokkummaa ofii namummaaofii jabeessuun maal akka ta'e ummata Oromoo keessatti hojiin agarsiifamuu qaba. Daandii qabsaa'ota OromoonAfaan Oromoo qubeen barreefamuu calqabe, seenaafi aadaan Oromoo awwalcha keessaa ba'an guddachuu jalqaban; Oromoon baayyeen of baranii waayee Oromiyaafi abbaa biyyummaa isaaniibeekan falmachuu jalqaban. Har'a bilisummaa Oromoo dhugoomsuuf barattooti Oromoowaldhaansoo guddaa gochuuti qabu.Hojiif tattaaffii guddootu humna barate kanarraa eegama.

Oromummaafi sab-bonummaa qabaachuun fedhii uummata Oromoo eeguun mul'ata. Fedhiinuummata Oromoo ammoo dhiibaa diinaa jalaa uummata Oromoo baasuuf of ijaaruu, qabsaa'uu; tokkummaa uummata Oromoo ijaaruu, tiksuu; Safuu, namummaafi kabaja uummata Oromootiksuu; Oromiyaa bilisoomsuuf karaa danda'ameen halkaniifi guyyaa hojjechuu; UummataOromoo iddoo hundaatti dammaqsuu, ijaaruufi akka inni haqa isaaf falmatu akkasumas hojiitti dammaqu taasisuu; GadaanOromoo akka inni bifa haaraan ijaaramu gochuu; Waldhaansoon Oromoo walqixxummaafidimokraasii dhugaa irratti akka ammaa kaasee ijaramu carraaquu; Rakkina walii walii uummata Oromoo gidduu jiru ifatti irratti mari'achuun karaa dhugaan hiikuu; Beekumsa amansiisaa horachuun beekumsacun-qursaa hundeen buqqisuu qabaachuu; Afaan, seenaafi aadaa Oromoo xiinxaluu, beekuufi guudisuudha.

Fedhi uummata Oromoo dhugoomsuuf, dargaggooti Oromoo of ijaaruuf waldhaansoouummata isaaniif baayyee hojjechuutu irraa eegama. Halkanii guyyaa barumsatti jabaachuun, waa'ee Oromoofi biyya lafaa barachuun dirqama dargaggoota Oromooti. Nama waa beekutubiyyaaf bu'aa baayyee buusuu danda'a. Garuu, barumsi Oromummaafi sab-bonummaa hinqabne ofittummadha. Namootiin tokko tokko maqaaf baratanii har'a meeshaa diinaa ta'an warra Oromummaafi sab-bonummaan sammuu isaanii keessa hin jirredha. DargaggootiOromoo yaada yaraa kan akka qomoo, lagaafi amantiin Oromoo hiruu irraa of

eeggachuun barbaachisaadha. Har'a yaadota salphaa akkasiin kan macha'an baayyeetu jiru. Warra akkasiiifatti dura dhaabbachuun dirqama seenaati.

Egaa dargaggooti Oromoo dhalooti ammaa akeeka isaan wareegamaniif bakkaan gahuufqabsaa'uun dirqama seenaatu irra jira. Dhiiga gootota kumootaatu har'a Oromummaafi sab-bonummaan akka lalisu godhe. Gootota baayyeetu itti wareegame; hidhame. Tolatti hin argamne. SammuuOromoo isa Habashooti laaqan, laashessaniifi doomsan deebisanii ijaaruun salphaa hin turre.Hár'a illee hojiin kun hin dhumanne. UmmatiOromoo marti wal-cimsuun, waldhaansoo ofii sakatta'anii sirreesuun dirqama. Oromummaan kan Oromoo maraati malee kan namoota geggeessanii qofaa miti. Waldhaansoo keesattihirmaachuun, sirna dimokraasiif seeraan buluun, geggeessitooti Oromoo dammaqinaan hojjechuu qabu.

Seera gadaafi dimokiraasii afaanumaaf akka Habashootaa dubbatan hin barbaannu. Amma irraakaafnee eeguuf kunuunsuu qabna. Wanti jennu hunduu hojiin mul'achuu qaba. Seerri hundeeOromummaafi sab-boonummaa ta'uu qaba. Gatii seera beekuuf, Oromoon “Seerri ilmoo irranama marara” jedha. Waldhaansoo keesatti hirmachuun wanta sirrii hin taane qajeelchaaadeemuu qabna. Waldhaansoo ala teenyee komii baayyisuun gatii hin qabu. Jireenyatu wal'aansoodha. Bilisummaan Oromoo abjuu gootota Oromoo har'an dhugoomaa jira. Itti dhihaachaajirra. Kunoo qaqqabanneerra. Ijoolleen Oromoo baayeen kana hojii irra

oolchaa jiru. Kaan qawwee qabatee, kaan harkaqullaa dhaabbatee kaan ammoo qubeessaa qabatee waldhaansoo finiinsaa jira. Uummata dammaqee, of bare, of ijaare du'a hinsodaanne kan qabsoo irraa deebisu yookaan dhowwu hin jiru. Oromoon dhiphisee of jalatti yaaduu hinqabu; Oromoon Oromoo Addunyaati jedhe Beekan.

Beekanlixa shawaa aanaa Amboo ganda 01 keessa jiraata. Barnootasaa utuma baratuu...iddoo tokko tokko naanna'ee akkuma amalsaati hojii gaariif barattoota oonnachiisa... Dhalootaaf dheebuu qaba. Akkamiin akka isaan baratanii qixa hayyoota addunyaa kanaa dhaabatanirratti leenjii kennaa oola. Utuu Oromiyaarra naanna'ee barsiisees nihawwa. Garuu bifa jalaa jijjiiraniitu waan inni dubbatuufi barreessu keessa huuba funaanaa oolu. Burqaa keessasaatii burqutti awwaara naqaa oolu; booruu/booressuu. Maqa faaluu...dararama. Doorsisaa oolu jarri!. Yeroo jarri' biyya seente sana hidhaashee hiikkachiisee reeffaa danuu laga Hulluuqaatti gadi naqeera. Dheebuu qaba; dheebuu bishaanii miti. Beela guddaa qaba; buddeena nyaatu dhabe miti. Dhugaa dabfame taa'ee ilaaluu jibba. Eenyummaasaarratti nama jabaadha. Keessumaa nama lammisaarratti arraba hamaa dubbate dhageenyaan qeerransa utaalee saggoo re'ee qabate fakkaata. Sabbonummaasaa hundatu leellisa. Waa'ee seenaa gootota kana dura wareegamaniis tokko tokkoon kaasee dubbata. Gaaf tokko seenaa gootota kanaarratti kitaaba guddaa barreessunkoo hin oolu jedha Beekan. Gootota baay'ee maqaa dha'a. kan duraaf kan

ammaa. Kan Oromiyaa hunda. Yeroo maqaa isaaniifi akkatti isaan wareegaman dubbatu imimmaan qabaachuu hindanda'u. Maqaa isaanii keessaa muraasa: *Oliiqaa Dingil,J/Taaddasaa Birruu,J/Waaqoo Guutuu, Haaji Daraaraa, Murattuu Dalloo, Arfan Qalloo, Daraartuufi Kuulanii, Alamuu Qixxeessaa, Tolchaa Wagii, Elemoo Qilxuu, H/Mariyaam Gammadaa, Zawugaa Booji'aa, Haajii Roobalee, Jaagamaa Badhaanee,Abdiisaa Aagaa, Abishee Garbaa,Gishuu Jaarraa, Gaaroo Kumsaa, Hajii Adam Saadoo, Roobaa Abdii, Gishaa Bishee, Nuurii Giigii, Murattuu Dalloo, Ismaayyoo Eebbisaa, Abdii Qophee, Musxafaa Harowwee, Kamaal Galchuu, Q/Guddinaa Tumsaa, Baaroo Tumsaa,Haile Maaryaam Gammadaa, Mamo Mazamir, Elemo Qilxu, Magarsa Bari, Baaroo Tumsaa,Mohe Abdo, Demise Techane, Nadhi Gamada, Sanbato Lubo, Guutamaa Hawaas, Saartu Yusuuf, Ibsitu Margaa, Aradoola Abdalla, Juukii Bareento, Mohamed Aman, Lammaa Warqee,Dagaga Bay-isaa, Eebisaa Addunyaa,Kaasahuun Habtee, Yoseef A. Batii, Hundumaa Kabaa,Balchaa Tolaa,Musxafaa Idris,Waaqoo Tolaa,Tarrafaa Qumbii, Gudisaa Annisaa,Shamsii Shambo, Zaaraa Shek Bakiri,Soofiyaa Mohammed, Jaarraa Uddeessaa,Roobaa Hanaalee,Bultii Gurmessaa, Alamuu Kiisii,Mammee Qaasim,Kadir Adam,Hassan Rashid, Surur Isma'el,Zahari Ali, Caalaa Baqqalaa, Tasfaayee Naggaa, Kumalaa Mirkanaa,Tasfayee Hundasaa,Habib Kadir Goobanaa, Lammeessaa Boruu,Jireenyaa Ayyaanaa, Badhaasaa Dilgaasaa...* toora gootootaa jalatti kan tarreeffaman yoo ta'an, barreessitoota keenya warra utuu hinsodaatiin waa'ee saba keenyaa barreessuun ol nuuf kaa'an biyya ambaafi

keessa jiraataniif seenaa isaanii utuu waraqaan qabate attam gaariidha jedha Beekan. Maqaa barreessitoota kanaa muraasas tarreessee barattootatti hima; *Dr. Xilahun Gamtaa, Mhaadi Ahimed Muudee, Prof. Asafaa Jallataa,Asafa Tafarraa Dibaabaa, Namoo Daandii (Dhaabaa Wayyeessaa), Zalaalem Abarraa, Prof. Mekuria Bulchaa, Dr. Haylee Fidaa, Immiruu Ibsaa, Wasanee Bashaa, Gaaddisaa Birruu, Isaayyas Hordofaa, Tafarii Nigusee, Hinseenee Makuriyaa...* M.Gulummaafaa warra miixatanii kalaqan...hunda danda'anii...argachuuf dhabuu, faaruuf arraba hundaa akka barbaachisummaasaatti miliqanii kan har'a lubbuun jiraatan kanarratti utuu kitaaba barreessee hawwiisaati. Garuu humna dhaba. Nama jabaadhu isaan jedhu baay'ee hinqabu. Mul'ata qaba garuu...mul'ata keessasaa kana dhaloota maraan ga'uuf danqama. Beekan weellistoota/Artistootallee nidinqisiifata. Sirba hinbeeku ; hindanda'us. Garuu ergaa walaloo sirbasaanii gadi fageenyaan xiinxala. Artistoota taajjabus qaba; warreen mi'a diinaa ta'an; halagaaf, buddeenaaf, buluuf, jiraachuuf weellisan. Ta'us isaan qabeenya Oromoo ta'an kanas seenaa isaanii barreessuu barbaada. Maqaa isaanis muraasa tarreesseetu, akkamiin jalqabu? Attam jedhee barreessu? Waa'een isaanii waan galmaa'ee jiraa?...jedheetu of gaafata. Akka cimu beeka...garuu maal hawaasni hinbeekuu? Isa du'e seenaan hin yaadatuu?...Isa jiru ammoo ani hin iyyaafadhuu?jedheetu warra yaadatu keessaas maqaa isaanii akka armaan gadiitti tarreesse: *Dr. Ali Birraa, Dr. Nuhoo Goobanaa, Ilfinesh Qannoo, Hayiluu Kitaabaa, Muktar*

*Usmaan, Daawutee Makonnin, Faaxumaa Hamiid, Umer Suleman, Maramee Harqaa, Sayyoo/Tsaggaayee dandanaa, Adam Haruu,Taaddalaa Gammachuu, Geetachoo H/Maariyaam, Qamar Yoosuuf, Abbush Zallaqaa,Acaaluu Hundasaa, Jamboo Jootee, Eebbisaa Addunyaa,Usmaayyoo Muussaa, Falmataa Roorroo, Abdii Ibraahim, Shantamaa Shubbisaa, Adaam Haaruun,Kadijjaa Hajii,Faaxee Aniyyaa, Iteenesh Girmaa, Hawwii Tazarraa, Jamaal Shaagee, Gabii Idao'oo, Daagim Mokonnen, Hirphaa Gaanfuree,Faaritee Furii, Kadir Martuu, Dirribee Gadaa, Fayyisaa Furii, Shaabee Sheekkaa, Adinaan Mohaamad,...*gumaachi Artistootaa/ Weellistootaa, kan barreessitootaafi gootota Oromoo maaliif dagatama? Maaf hin weellifamu? maaliif dararfamu? Maaf rakkatoo ta'u?...kan jedhu, Beekan biratti gaaffii deebii dhabedha! Kophaasaa yeroo waajjirasaa keessa taa'utti akka kanaa gadii jedha Beekan. Haakkifannaan hin baasu, bulluqni hin tamsaasu. Raatuu namaaf dhaabbii hin taane, yookaan hin ceene yookaan gamanatti hin hafne. Bofa karaa malee lixxe harkisan incitti; yoo dhiisan inlixxi; kan qaban qabaa hin guunne gadhiisan bakkee guutti. Afaan bal'aa akkumasatti dhungatu jennaan obsine, dhuma jala geenyee bishaan darbuuf jedhuun doorsifamne. Allaadduu bishaan keessaaf inni aduu fidee; lolaa irraa qoorse sun har'as jiraatadha....haati ormaa namaa hin natu, quqqufa'een dadhabe.....alaada hin bitanne nan dhiise, kankoo garaan madaadha hin himanne nan dhiise; jechuutiin waa hedduu buusee baaseera. Kunis sunis isaaf gaaffiidha!

Gaaf tokko Daawwu dhufee sagalee misiraachoo amantiinsaa eeyyamu sanaan Beekan jajjabeessuu barbaadee akkas jedhe; haalonni haalan darbanii haala jijjiru; mallaqnis maallaqa jijjiira. Beekumsis akka dabaree wayiiti; fal'aanaan kennitee gootaraan namarratti herregatti. Jalbuusee malee inni asiin nu ga'e ofitti amaneeti. Maxinoo barbaacha buddeen jireenyaa hin dagannu! isa itti waamamne sana galmaan ga'uuf dorgommee keenya itti fufuun nurra jira jedhee sitti himuun qaramuxxee nafakkeessa. Kanaafuu mee waa'ee jireenyaa itti yaadi; waa'ee Waaqayyoo jechuukooti. Isa asiin siga'e, isa carraa kana siif kenneef sababa guddinakee ta'e sana. Bar siin beekumsi lafa kanarraa simaraachuuf jedha; falaasama keessa galteetta; Ati takka turraan Waaqayoon...himmm...jedhee afaan qabate hafe Daawwit. Yaa Daawwit ani haasaa cululuqsuun kan ati naan jettu kana hubachuu hin dandeenye. Ani beekumsaan of hin jaju; toora beektolii keessattis hingalmoofne. Ittadeeman jira. Garuusareen udaan irra ejjette jennaan "silayyuu isuman barbaada" jette jedhu, ***abbooliin keenya ragaan waraqaa profeserummaa isaanlif hin kennamne garuu, jechi isaanii jarreen waraqaa isaa qabaniin kan hin hiikamnedha.*** Asirra darbeen hafee, achi ga'eera jechuunu, garaagarummaa qaba. Waaqayyoo kan arraba qabu/hamataa wajjin tasuma hin ta'u! odeessituu...silaa bofti foqoqxuu taatee, biyyoo qoqoraa hin haftu. Foon gannee lafeetti hidhannaa jabeeffachuu qabna.Qallachuuf furdachuu keenya ***eegeen*** hindubbattu; ija ittiin nu agartu waan hinqabneef. Cillimsoo kaayyoo

keenyaa keessa gallee jiraanna.Mancaatuun lixuufi ba'uukeenya malee iddoo geenyee deebinu hinagartu.Baay'een utuu isaan kufaatii keenya arguuf ija miixanii bookeen qarootti nam'ite. Lootuu eegee kutu malee addashee hin beekani... egaa malaan bishaan waaduuti. Obsimmoo dhagaa affeela jedhan jennaan; humna obsa kana keessaa burqu ardiirra diriirsina jennee barruun/barreessuun aara galfachuu yaalle...kanaafuu, mee Waaqa kana kan dhuunfaa godhachuu hinbarbaadiina.Waaqa qixxeetti qabna; kan waliikeenyaati.Maqaa amantiitiin wal-hinqoodiinaa, lagatti wal hincicciratiinaa jedhe Beekan. Beekan takka akka aaruu ta'e. Waaqayyo hinloogu, hunduma keenyaaf qixxeedha. Hiyyeessaaf sooressaaf, xinnaa guddaaf, beekaaf wallaalaaf, adiif gurraachaaf, keessaaf alaaf...kanaafuu Kankootu caala kan jettan kana utuu irraa of qusattani gaariidha. Muudama addaa kan hundarraa adda sin godhu maal qabdu? Yoo waa'ee Oromoo ta'e ammoo Oromoonis Waaqa guddaa qaba kan sagaduuf jedhe Beekan.

Akka ilaalcha Oromootti ammoo Waan Waaqayyo hojjete mara Waraqaan addunyaa kanarra jiruyyuu baachuu hindanda'u. Oromoon uumamaan uumaa dhugeeffata/ ajaa'ibsiifata. Kanaafuu nuti Oromoon Waaqa morkataa hinqabne waaqeffannawooti. Anisoo Waaqa kana sagaduun rakkoonkoo maaliree jedheen. Afaankoof aadaako keessa taa'ee,Waaqayyoon sagaduu nandanda'a mitii? jedhe Beekan. Ittuma fufuunis Oromoon yeroo Waaqa kadhatu

gamtaadhaanis ta'ee akka maatiifi dhuunfaan Waaqa kan kadhatu yoo ta'u, gamtaadhaan malkaafi Tulluutti bahuun hongee, dhukkubniifi waraanni yoojiraate akka isaan baraaru kadhata. Gama seenaatiin yoo nagaafatte ammoo mee duuba deebi'een akkaataa waaqeffannaa Orom- duriirraa waa sitti hima jedhe Beekan Daawwitiin.

Uummanni Oromoo osoo garbummaa alagaa jalatti hinkufiiniifi mirgi abbaa biyyummaa isaa hinsarbamiin dura uummata aadaa, amantiifi sirna bulmaataa mataa isaa qabu ture. Namni hundinuu karaa isaaf mijatuun Waaqa galateeffata; amantii gara garaas nihordofa. Amantiisaa kanaafis haalli kadhannaa, ayyaaneffannaafi galata dhiheessullee adda. Garuu, waaqni namoonni waaqeffatan Waaqa uumaa yookaan tolfamaa ta'u danda'a. Biyya keenyattis ta'e, biyyoota birootti Waaqa tolfamaatti amanuun bal'inaan hawaasa biratti fudhatamaa miti; ilaalcha gadi aanaa qabaata. Amantiiwwan wayita kana biyya keenyatti bal'inaan mul'atan keessaa musliimiifi kiriistaanni akka fakkeenyaatti ka'uu danda'u. Ta'us dhufaatii amantiiwwan kanaaf bu'ura kan ta'eefi ummattoota Kaaba Bahaa Afriikaa biratti kan amanamu amantiin Waaqa tokkicha jedhu jira; inni ammoo isa Oromoon Yaawaaqa tokkicha jedhu sanadha.

Sirna Gadaa jalatti gurmaayee jiraachaa kan ture har'a illee jiraachaa jiru uummanni Oromoo, humni olaanaa tokko *(supernatural Force)* akka jiru amanee eega fudhatee waggaa 8000 ol akka ta'e hayyoonni Gadaa Oromoo nidubbatu.Humna

olaanaa kanas maqaa Waaqa jedhu itti moggaasee hamma har'aatti ittiin waamaa jira. Uummata Oromoof Waaqa jechuun Uumaa *(the creator)* jechuudha, isa waan hundaa gochuu danda'u; isa irree olaanaa qabu; isa hojiisaa malee, isa ijaan arguun hindanda'amne isa tokkicha sana jechuudha.

Akka amantaa Oromootti waaqni kan dur ture, ammas fuulduratti barabaraan jiraatu; dhumaafi jalqaba kan hinqabne; dandaa'aa; gurraacha ijaan isa arguun hindanda'amne *(gurraacha garaa garbaa), kan cubbuu jibbu, kan waan namni hojjetu mara beeku kanaaf Oromoon* 'Yaa qara eeboo Waaqa Garaa beekoo' jedhee kadhata. Oromoon Oromummaa isaatti amanu, Waaqaa olitti humni biraa jiraatee kan uumuu danda'u jira jedhee hin fudhatu. Oromoon tokkoyyuu muka soofee, dhagaa qirixee, fakkeenya warqee irraa hojjetee itti sagaduun dhufteesaa miti. Amantii Oromoo keessatti hojiin ciigaasisaa akkasii hinargaman. Kanaafuu jechootiin *"idolatry", "Polytheism", "Totemism"* jedhaman waaqeffannaa Oromoo waliin kan adeeman miti.

Amantiitti hirkatanii maqaafi aadaa Oromoo barbaadeessuun duras ta'e amma hordoftoota amantii hedduu keessa jira. Maqaan mallattoo eenyummaa nama tokkooti. Oromoon safuu ittiin wal waamu qaba. Fakkeenyaaf (abbaa Caalaa, abbaa Gulummaa ... Haadha Ayyaantuu, Haadha Fayyisaa...) kana qofaas osoo hintaane waan namni dhalate sun fuulduratti ta'uuf jedhu raajee maqaa inni fuulduratti dhaalu sanaan moggaasuun ogummaa Oromoo isa guddaa ture.

Fakkeenyaaf macaafa qulqulluu Afaan Oromootti kan hiike warri isaa 'Hiikaa' jedhanii yeroo moggaasan warri Pirootestaantii ammoo erga cuuphaniin booda 'Onesmos' jedhan. Dhaaba amantii tokko tokko yoo fudhannee ilaalle fakkeenyaaf warri Ortoodoksii Yeroo gara amantii isaaniitti cuuphanii saba galagalfatan; Ayyaanaan Gabremasqel, Gammachuun Waldemaariyaam, Gulummaan Waldemikaa'eel... Baaccuun, Walatte Maariyaam, Daadhituun Walatte Gabri'eel, Kumashii Walatte Yesuus...jedhan. Warri Isilaamaa ammoo Yeroo Oromoo musiliima taasisan quba qabanii achumaan maqaa Oromoo gara maqaa Arabaatti jijjiiru. Fakkeenyaaf Mohammad, Abubakar, Aliyyii, Ibraahim Faaxumaa, Zaaraa, Kadijjaa...jedhu. Warri Wangeelaa (pirotestaantii) ammoo Oromoof maqaa warra Yihuudotaa kennaniif; fakkeenyaaf Daawit, Iyyaasuu, Abirhaam, Amanu'el, Isiraa'el, Phexiros, Phauwlos, Saamu'el...Feeben,Ruut, Ribqaa, Raheel, Maartaa, Aster...jedhu. Maqaa nama keenyaaf lafa keenyaatu jijjiirame;magaalawwan keenyatu kiristinnaa kaafame; seenaa utuu qabnuu seenaa keenyatu...Finfinneen Addis Ababaa, Amboon Hagare Hiwotii, Hurufa Boombiin Jaanmeedaa, Caffee Araaraan Siddist Kiiloo, Keelloo Masqalaan Araat Kiiloo, Qarsaan Kaasaanchisii, Dabbasoon Laga Haar, Waddeessaan Piyyaasaa, Birbirsaan Giyoorgisii, Garbiin Sangaa Taraa, Qarsaan Markaatoo, Golbaan Addis Katamaa, Qileen Askoo, Burqaa Ejersaan Faransaay Embaasii, Xiixaan Inxooxxoo, Muujjaan Shiroo Meedaa, Caffee Muudaan Lidataa, Harbuun Meeksiikoo, Calcaliin

Saarbeet, ...uuuuu isa kam himeen isa kam dhiisa jedhe Beekan... Ayyaanaan, Ayyeenew, Lammiin Lemmaa, Beekkataan Baakkitew,.. jedhan...Gammachuu Taaddasee, Shifarrawa Qajeelaa, Misgaanaw Gulummaa, Taaddasaa Boyyosaa, Werqineh Qajeelaa... Ilfinesh Qannoo, Muluualem Gurmeessaa, Belaynesh Tolaa...kan jedhaman kun tasa waliin hindeeman. Maqaa abbaafi ilmaa; kan intalaaf abbaatu wallole. Kan akaakayyuufi abaabilee waliinwal-simuu dadhabe. Jiraatti nuraatessan; eenyummaa nugansiisan; of nutuffachiisan; nurratti of tuulan; nuburjaajessan; nuun taphatan...Egaa maqaa Oromoo jijjiiruun Oromoo Waaqaan wal-barsiisuu godhan. Mala malanii bishaan waadani akka bofaa garaa jala lo'uun sum'ii dhalootatti tamsaasani. Kun ammo adeemsa 'Amharization', Arabaization', fi Jihdaism'ti.Kana gochuunsaanis anaaf gaaffii deebii dhabedha jedha Beekan... Dhiigaan Oromoo ta'anii maqaa Amaaraa, Arabaa, Yiuudotaa... baachuun garbummaa abbaan ofiin ofitti fidedha. Namni kamuu maqaasaan, hojiisaan, afaansaan saba keessaa ba'e sana fakkaachuu qaba. Har'ayyuu warri of hibeekneen took tokko maqaa ijollee isaanii maqaa isaan hinfakkaannetti mogaasaa jiru. Isaan akkasii kana ifaan ifatti dura dhaababachuu qabna.. Yoo Waaa beekuu, Oromoon durumaa Waaqa tokkicha beeka.

Amantiin Oromoo amantiiwwan biroo dursurra darbee, sirni ayyaaneffannaa, waaqeffannaafi duudhaan isaa daran midhagaafi gammachiisaadha. Seerri ittiin bulmaata

ibsudha. Sanyiin namaa horee kan baay'atu kan faca'e akka biqilee ija godhatu, latumsaafi gargaarsa humna Waaqaa kan ta'e aadaa kanaan akka mul'atu maanguddoonni ni ibsu. Irreecha jechuun akka aadaatti sirna kadhataafi galataa yeroofi iddoon murtaa'edha. Irreechi iddoo adda addaatti haala gara garaan nikabajama. Akka aadaa Oromootti bakki beekamaafi guddaan Irreechi itti kabajamu lama. Isaanis Irreessa Tulluufi Malkaa jedhamuun beekamu. Irreechi Tulluu kan gaggeeffamu Tullurratti yoo ta'u, wayitiin kun baatileen bonaa darbanii roobni arfaasaa yeroo itti eegamutti. Jiddugala baatii Bitooteessaarratti maatiin marti gara lafa qabbanaafi jiidha qabutti bahanii rooba afraasaa argachuuf Waaqa kan itti kadhatanidha. Tuulluutti bahanii kadhachuun kun aadaafi falaasama uummata kuushotaa dur duriin kan walqabtedha.

Irreechi malkaa ammoo kan raawwatu wayitiin gannaa xumuramee seensa baatii birraa yookaan jidduufi seensa baatii Fulbaanaatti. Yeroo kana Malkaafi Hora gurguddoorratti bahuun sirni Irreeffannaa niadeemsifama.

Baatiin Fulbaanaa jalqaba birraa yoo ta'u, yeroo baay'ee guyyaan kun ayyaana birraa jedhama. Kunis wayitii gannaa namoonni guutuu galaanaatiin adda citanii turan kan wal argan wayitii kana ta'usaatiin guyyaa galataafi gammachuu ittiin ibsatanidha.

Haala kanaan Irreechi Malkaa baatii Fulbaana keessa iddoo garagaraatti akka taasifamu namoonni seenaa nidubbatu.

Akka waliigalaatti garuu, bakki Oromoonni godinaaleefi naannoolee gara garaarraa walitti bobba'anii Hora Harsadii magaalaa Bishooftutti, Masqalli bahee Sambata guddaa itti aanuutti sirna Irreecha gaggeeffatu. Horri Harsadii iddoo Oromoonni Tuulamaa jaarraa dheeraa dura itti irreeffachaa turanidha. Harsadiin maqaa namaa yoo ta'u gosa Liiban keessaa, abbaa Malkaa nama ture ta'uusaa seenaan ni ibsa. Irreecha irratti uummanni Oromoo, wantoota sabicha ibsan kan akka huccuu, sirbaafi nyaata aadaa qabatanii "Waaqa nu uume kadhanna!" uumamaan uumaa raajeffanna! jechuun walga'anii uumaaf sagadu.

Baroota afaan ofii dubbachuun nama hiisisaafi reebsiisaa ture sana darbee yeroo ammaa kana dargaggoonni Oromoo eenyummaasaanii hubatanii, afaansaaniin sirbanii, huccuu aadaasaanii uffatanii tokkummaan irreeffatan maanguddoonni gammachuun guutamu. Irreechi eenyummaa aadaa saba Oromoo ibsurra darbee, hawwata tuuristii ta'uun fayyaduu danda'a.

Ayyanni Irreechaa eenyummaa uummata ayyaanicha kabajuu kan ibsuudha. Ragaan jiru akka mul'isutti, aadaan amantaa Oromoo amantaa duriirraa kan maddeefi hangafa. Aadaa amantaa jalqabumaa kaasee akaakayyuufi abaabayyuu irraa darbaa dabarsaan as ga'e keessaa tokko sirna amantii waaqeffannaati. Sirna amantii waaqeffannaa keessaa tokkos waaqqeffannaa Irreechaati.

Karaa biraatiin uummanni Oromoo inni gosa Kuush keessaa tokko ta'e kan Waaqa tokkichatti amanu, biyya lafaa hunda kan barsiisu ta'uu hubanna. Kuushonni amantii saayinsiifi falaasama ofii beekuu irra taranii addunyaa amantaa akka barsiisan ragaaleen argaman nimul'isu. Akkasumas Kuushonni Waaqa tokkicha waaqeffataa turan.

Haaluma kanaan sirna waaqeffannaa amantiisaanii keessaa tokko kan ta'e waaqeffannaan irreechaa isa faranjoonni "Thanks Giving" jedhan gaggeeffachuuf waggaa waggaatti bakka tokkotti walga'aan fakkaata. Egaa uumamuu amantaa Kiristaanaatii as hacuuccaa qeesota Roomaa irraa kan ka'e kuushonni Waaqa tokkicha waaqeffatan gaarota Itoophiyaatiin dahatanii weerara karaa Bahaafi Kibbaatiin itti ka'e of irraa yoo ittisan, Kuushonni kaan ammoo lagaLixaaNiijer jedhamu hordofuun hanga Lixa Afriikaatti akka ari'ataman taasifamee ture. Wayita kanatti kan Oromoon Weerartoota ofirraa ittisuuf jecha lammiisaa umuriin addaan qoodee sirna Gadaa tokko jalatti gurmeesse. Egaa kanarraa wanni hubannu Irreechi kuushotaan kan kabajamu ta'uusaati. Ayyaanichi Oromoota damee kuush ta'aniin kabajamaa turuusaas hubanna.

Sirna Bulchiinsa Mootummaa Hayilesillaasee keessa Oromoon irreecha akka hin ayyaaneffanneef labsiin dhorkamee ture. Haata'u malee, wayita dhiibbaan kana fakkaatu irra ga'aa ture sanatti ummanni Oromoo aadaasaa dagachuu hin barbaanne; dukkanaan dahachuun dhoksaatti ayyaaneffataa akka turan maanguddoonni ibsu.

Haalli sirna bulchiinsa Dargii keessa ture yeroo ilaalamu ammoo galmawwaniifi bakkawwan kanneen hambaalee aadaafi dinagdee mul'isan hunda balleessuun hojiisaa isa muummee akka tureedha kan himamu. Fakkeenyaaf, meeshaalee aadaa akkasumas galmawwan meeshaalee aadaa qabaniifi meeshaalee aadaa caccabsee balleessuun hojiisa akka ture seenaan nutti hima.

Amantiin Kiristaanaa biyya Oromoo kan dura seene karaa amantii Ortoodoksii Itoophiyaati. Yeroo Mootummooti Abashaa akka Tewodiros Yohaannisfi Minilik saboota kibba Itoophiyaa jiran Oromoo, Somali, Afar, Sidaamaa, Kambaataafi warra kaan humna qawween biyya isaanii irraa fudhatanii koloneeffatanii kaaseeti.

Waraana Abashaa qawwee qabatee Oromoo cabsee biyya isaa qabate faana qeesonni amantii Ortoodoksii Taabota isaanii baatanii gara biyya Oromoo seenan. Mototi Abashootaa kun Oromoo humnaan cuuphanii kiristaana godhan. Fakkeenyaaf akka Gustav Ahren barreessaa seenaabu'uureffamuu waldaa makane Yesuus jedhuutti, Yohaannes bakka Boruu Meedaa jedhamutti kaaba Oromiyaatti guyyaa tokko humnaan Oromoota amantii Oromoo durii irraa garagalchee namoota 500 cuuphsisuun amantii Kiristaanaa Ortoodoksii fudhachiise. Warri didanii baqatan Isilaama ta'an. Bakka qabatan hundatti ammoo dura amantii Oromoo balleessuuf jecha bakka galmi Qaalluu jiru lafa irraa fudhatanii Bataskaana irra dhaaban.

Galma Qaalluu diiguu duukaa meeshaaleen Qaallus balleeffamuu jalqaban. Fakkeenyaaf naannoo dhiha Oromiyaa Wallaggaatti bara 1880 hanga 1900 tti humnaan bataskaana jaha irra dhaaban. Isaanis Maaramii Naqamtee, Kan Horroo, Maaramii Boojjii, Goorgisiifi Bataskaana Sillaasee ture. Bakka awwaala Oromoo 'Kaabbaa' balleessanii namni cuuphame qofaan bataskaanatti akka awwaalamu godhan, innumtuu lafa irratti awwaalalman sanaaf kanuma Oromoo fuudhanii Oromootti gurguruun duulli aadaaf saba kana barbadeessuuf joonjessuu itti fufe.

Hanga tokko sirni kunis qabsoo cunqurfamoonni taasisaniin erga dadhabee booda sabboontonni Oromoo warri cimoon tattaaffii godhaniin haalli dura ture xiqqoo jijjiirame. Sirna diimookraatawaa keessatti amantiin bilisaan akka kabajamuuf seera mootummaa keessatti mirkanaa'uunsaa sirni amantii bilisummaan akka gaggeeffamaniif gargaareera. Egaa Oromoonis carraa argame kanatti fayyadamuun Malkaa bu'ee kabajachuu danda'eera. Akkuma irranatti ibsuu yaale Oromoon duratti dukkanaan dahatee ayyaanicha kabajaa ture. Amma garuu ayyaana irreechaa wagga waggaan mul'inatti kabajachaa jira.

Ummaanni Oromoo waggaa waggaan ayyaana irreechaa Hora Arsadiitti Abbootii Gadaafi Abbootii amantiitiin marfamee Waaqasaa galateeffachuuf walga'a. Ayyaanichi saba Oromoo biratti haalaan beekama. Akka ragaaleen tokko tokko mul'isanitti, Irreechi amantiiwwan aadaa Oromoo isa jalqabaati. Miseensi Oromoo tokko Irreecha

waliin yaadan kan itti wal argudha. Bakka jiidhaafi magariisa ta'e irra dhaabachuun Waaqasaaf galata dhiheessa; baraa baratti akka ceesisuufis nikadhata. Guyyaa kabaja ayyaana irrechaatti namoonni uffataaadaatiin miidhagu. Tuulama, Maccaafi Boorana, akkasumas Arfan Qalloofi Walloo irraa walitti bobba'anii miidhagina aadaatiin dhihaatu.

Oromoon bacaqii gannaa keessa ba'ee, birraatti ce'uusaatiifi abdiisaa fuula duraa mul'isuuf guca qabsiisa. Isaan booda malkaa bishaansaa qulqullaa'e biratti garee gareen ta'uun marga jiidhaaf daraaraa keelloo qabachuun Waaqasaa kadhata; yookaan sirna irreechaa raawwata. Sirnichas wayita raawwatutti kan faca'e nagaan akka galu kan biqileefi daraare ija (firii) akka godhatu, kan manaa ba'e nagaan akka galu akkasumas barichi bara gaarii akka ta'uufi kan kana fakkaatan eeruun sirnicha raawwatu.

Irreeffannaan Oromoo duudhaawwan amantiifi aadaa walitti kan qabatedha. Kana jechuunis namoonni Irreeffatan kan amantii waaqeffannaa hordofan qofaa miti. Akkuma amantiiwwan biroo, ayyaana amantiisaanii waliin walqabatee kabajuuf bakka fagoo yookaan dhihootti deemsa haafuraa taasifatan, Oromoonnis sirna amantiisaanii darbees aadaa isaanii ittiin ayyaaneeffatan qabu. Fakkeenyaaf, hordoftoonni amantaa Ortoodooksii ayyaana cuuphaafi kanneen biroo, Muslimoonni adeemsa haafura gara Makkaatti akkuma taasisan waaqeeffattoonnis waggaatti al tokko akka waliigalaatti Bishooftuutti wal-ga'aanii

irreeffatu. Hordooftoonni amantii kamiyyuu sirna ittiin waaqeeffataniif uumaasaaniif galata galchan qabu. Sirna galata isaaniirraatti gochaawwan garaagaraa niraawwatu. Kanarraa ka'uun haala Irreefannaa Oromoo ilaalchisee namoonni baay'een ilaalcha yaraa qaban wayita ibsan nimul'atu.

Ilaalchi kunis, waaqeffannaan Qaalluutti amanuudha kan jedhudha. Qaalluun garuu, gaggeessaa amantii Waaqeffannaa, beekaa, kan ayyaana qabuufi amantoota uumaa waliin kan wal-agarsiisudha. Qaalluun aadaa Oromoo eegsiisuu keessatti shoora guddaa kan qabuufi uummata biraatti fudhatama gudda kan qabudha. Akka gaggeessaa amantii Waaqeffannaattis, ittiin jireenya uummataa kan ta'e, Safuu kan beekuufi karaa sirrii kan qabsiisudha. Darbees, kadhaa namootaa kan Waaqatti dabarsu ta'uusaatiin kabajaa guddaa qaba. Tulluufi Malkaatti ba'aanii Irreeffachuun aadaadha, waaqeffannaan ammoo amantiidha. Wayita waaqeffachuu hawaasni falaasama amantaasaa ittiin ibsatu qabaachuu nidanda'a. Uummanni Oromoos aadaasaaf amantaasaa sirna ittiin ayyaaneeffatu qaba.

Yeroo Waaqeffannaatti haalli sirni Irreeffannaa itti gaggeeffamu keessaa jiidha qabatanii lagatti irreeffachuun, muka jala taa'aanii waaqeefachuun, tullutti ol ba'aanii galateeffachuun barsifatadha. Barsiifatoonni achiitti adeemsifaman sirna waaqeefannaan itti gaggeefamu malee Qaalluutti amanuu akka hin taane beekamaadha. Oromoon marga jiidhaa fi keelloo harkatti qabatee haala ho'aan

uumaasaa jajjata. Bakka Irreechi gaggeeffamutti waaqeeffattoonni Qaallutti rakkoo isaanii himachuun Waaqatti akka geessisuf gaafatatu malee Qaalluutti hin sagadan. Irreeffachuun sirna galateeffannaa saba Oromoo duriirraa kaasee dhufedha. Kanneen waaqeffannaa Oromoo ilaalanii malkaan maalii? Tulluun maalii? jedhan, wantooti kunneen kan Waaqni ogummaasaa ittiin muldhise ta'uusaaniitiin itti ba'anii Irreeffachuun isaanii akka Waaqa uumaatti fudhachuu miti.

Oromoon wayita Irreechaa, maanguddoonni kan eebba itti barsiisan, kan ballesse itti abaaranii, kan malkaafi Gadaa dagate itti deebisanidha. Sirna galateeffannaafi kadhaa kanarraatti kan dhala dhabe dhala ni argata, kan dhukkubsate nifayyya, kan argates nigalateeffata. Kun ta'uuf garuu kadhaannaa ofii dhiheeffachuu barbaachisa. Oromoon Waaqa beeka; Waaqnis Oromoo beeka! Sabni aadaasaa dagatee kan Oromaa leellisu of hinbeekneedha jedha Beekan.

Beekan barnootadoktorummaasaa xumuruuf waggaa tokko qofatu isa hafeera. Ta'us, gaaffii baay'ee gaafata; waa'een iddoon hojii inni itti deebi'ee hojjechuuf deemuus isa danquu hin dhiifne. Lafti hojiisaa Yunivarsiitii Amboo. Isa firri lagaan wal-qoodee wal-muudu, muudamni olii hanga gadiitti lagummaan ta'uusheefi isa namni eenyummaa keessasaan falmee mo'achuu dadhabu; isa sobni hamma garaa Waaqaa kanaa bal'atee dhugaan hacuucamu. Kunis maaliif akkas ta'aan gaaffiisaa ture. Isa humni alaa hojii isa

hin galchine; hojii barnoota qulqulluu ta'e keessa seenee laaqu sanatu gaaffii Beekan ture. Isa reeffatti sagdan,duaa faarsan sum'ii halagaan namatti facaaste leellisantu. Inni ilaalcha gaarii hinqabu, inni farra mootummaati, inni gara gadii yookaan gara olii sana, inni Wallaggaa yookaan Shawaadhaa...yaadota jedhantu gaaffii ta'ee onnee Beekan tarsaasuuf ka'e.

Beekan akkuma amalasaatii barsiisummaasaa keessa eenyummaa barsiisuun isaaf akka araada suusii bunaati. Misoomni misooma caalus of beekuu akka ta'e beekaniif galeera. Namni addunyaa kanarra jiraatu marti utuu ofiisaatti galagalee humna gaara keessasaatii garagalchutti dammaquun dhimma ba'ee qaroomina guddaadha jedha Beekan. Namni waan keessasaatii odeessuuf gurra hinqabne jaamaa jaamaa caaluudha. Ofta'uuf golga maqaa ofii keessa dhokatanii abidda addunyaa jijjiiru finiinsuun hayyummaadha. Ofta'uu...

Olbaanaa Mul'ataa Liiban kaaba Shawaa Salaaleetti dhalate. Waa'ee Beekan oduu dhaga'a malee ijaan argeesaa hinbeeku. Isa namoonni waa'eesaa, sabboonummaasaa, haqa barbaaduusaa, ulfa dhalootaa qabaachuusaa, falaasama isa keessa jiruufi egeree ijoollee Oromoo ilaalchisee yaada gurguddaa kennuusaa yeroo baay'ee dhaga'a ture. Olbaanaan akkuma Beekan nama madaa qabudha. Madaa'ee beeka. Mana barumsaa yeroo ture sadarkaa dhabee hinbeeku. Rakkina guddaa keessa taa'ee maatii hiyyeessa keessatti waan guddateef gaaf tokko rakkoo inniif

maatiinsaa keessa jiran kana seenaa godhee darbuuf jecha qabsoo barnootaa guddaa geggeessaa ture. Digrii tokkoffaa Yunivarsiitii Jimmaatti xumure; qabxii gaarii waan qabuufis achumaan digrii lammaasaaf Yunivarsiitii Finfinnee galee barachuu akkuma jalqabeen isa waggaa tokko baratee waggaa lammaaffaa xumuruuf jedhu gaddi inni irraanfachuu hindandeenye tokko isa qaqqabe. Innis du'a haadhaati. Haatisaa kun rakkattee, qoraan gurgurtee, mana namaa galtee, jirbii footee,olii gadii kurkuruun akka haadha simbirroo cuuciisheetiif waa hedduu funaantee galtuu, isa mana namaatii hojjetaa ooltuuf yeroo namoonni akka isheen waa nyaattuuf kennaniif ukoo keessaa kaa'attee afaanshee bira dabarsitee fiddee kennuufiin olbaanaa guddifatte. Olbaanaan gaafa du'a haadhaasaa yaadatu of qabuu hindanda'u; imimmaan ofirra lolaasa. Wayyoo! Utuu miindaakoo ji'a jalqabaa dhamdhamteellee duute ta'eewoo jedha Olbaanaan. Gadda isa qaqqabe kana irraanfachuuf jecha gaa'eelaan mucaa wajjin guddate kan fageenyi mana warra isaanii walirraa KM 2 caalaa kan walirraa hinfagaanne, tokkotti hidhame Olbaanaan. Haadha manaasaa kana baay'ee jaallata; ija haadhasaatiin ilaalas. Ammayyuu walumaan jiru. Isheenis barattuudha; barattuu ogummaa fayyaati. Mudhiisaa hidhatee ishee barsiisuutti gadi taa'e. Gaaf tokko utuu itti hin yaadiin, utuu isheen barumsarra jirtuu mucaan garaatti hafe. Gaafa ogeessa fayyaatiin kun itti himamu, ija keessa wal-ilaalanii hafan. Maal goona, maal wayya, maaloo barnootakee karaatti kuttaa?...jedhe Olbaanaan. Waan Waaqayyo jedhe

haata'uun deebii haadha manaati. Gaafa yeroon ga'u mucaan dhalatte. Mucaa durbaati kan dhalatte. Maqaashees Siccaaleetti moggaasan. Maqaa kana sababa moggaasaniif qabu;Olbaanaatu moggaaseef. Dhiiratu dhalata jedhee eegaa ture. Akka inni yaade hintaane, dubaratu dhalate kanarraa kan ka'e Siccaala jechuutiin maqaa kana kenneef. Abjuun isaanii karaatti hafe. Mucaan dhalattes gaafa torban lamaa guyyaa wiixataa dhukkuba akka qorraan qabamteetu kibxatasaa halkan keessaa sa'a kudhanitti Hospitaalatti boqotte. Gaddarratti gaddi, aariirratti aarii, madaa...madaa ..madaa inni kana dura qabu kan du'a haadhaarratti ammas gaddi hamaan itti dabalame. Olbaanaa jajjabeessuun ulfaataa ta'e. Mammaaksi Oromoo inni 'Obsi dhagaa cabsa' jedhu, Olbaanaa biratti hiika dhabe. Hiika obsaatu jalaa bade; dhiphina isarra ga'e kana baachu hindandeenye; guyyaa itti dhalate abaare. Cubbuun eenyuu akka isaan ba'e hinbeeku; waa hedduu mala dha'a; buusee baasas kophaasaa. Itti yaade; huuqqate; gadi dhume...yaadatu isa fixe. Nyaatee bifa hinba'u; rafee hirriba hinqabu. Du'a haadhaafi mucaa...gadda guddaa kana keessa utuu jiruu gaaf tokko Beekan faana Finfinnee Magaalaa guddoo Oromiyaatti wal-argan. Beekan naan jedhan; Olbaanaa! Maqaa wal-gaafatan, nagaas wal-gaafatan...seenaa odeessuu jalqaban; seenaa keessa darban. Utuu taa'anii haasa'anii waa'ee karaa isa keessa darbanii dhufanii waliin haasa'u jalqaban. Kaafteeriyaa Moonii jedhamu jala taa'anii buna ajajatan irraanfatanii lafatti qabbaneessan...utuma haasa'aa jiranuu walitti boo'an. Imimmaan dhiiraa, bishaan

miti dhiiga; onneetu machaa'ee, hadhooftuu diddiga...kan jedhu irraanfatanii boo'icha hadhaa'aa boo'an. Waa'ee gidiraa keessa darbanii tokko tokkoon kaasaniitu waa'ee gaaffii deebii dhabe sanaa hedduu mariyatan. Waa'ee rakkoo dhuunfaa isaanii dhiisanii gaaffii biyyaatti darban. Akkuma isaanii warra baratan; warra biyya jiraniif warra godaanan/baqatan sana. Maaliif hayyoonni keenya biyya baqatuu? Kan jedhu gaaffii Beekan ture. Maal isaan goone? Maaf dhalota kana barsiisuu dadhaban? Maaliif biyya hin yaadan? Isaaniif mijateera ta'a; garuu maaliif haadha isaanii hin yaadan? Haadha isaanii Oromiyaa! jedha Beekan. Oromiyaan hayyoota baay'ee hortee dhabdee biyya ambaa keessaa faranjoota qaroomsaa jiru. Biyya Ormaa duroomsaa jiru; maaliif rakkoon biyyaa itti hindhaga'amne laataa?... jedhee miira gaddaa ittiin qabame keessaa deebi'uu dadhabe Beekan. Olbaanaan erga gaaffii Beekan gaafate mara dhaggeeffateen booda, yaa Beekan of hin dhiphisiin; maaltu sidhibe? Ati kophaakee dhiphatteef, boosseef maaltu dhufa? Baraaf Murxuxxee...Qab- afaankee jedhe Beekan. Ani gadi jedhee miti; qoladheen bira darba; dabareetu kooti. Dhugaa dubbadheen du'a. 'Dhiirri gaafa dhalatte duute' jedhu mitiree abbooliin keenya. Haadhoo Reettii soqolattee darbite, kormaan duubaan jiru argee...elaa, elaa, elaa, ela, ela, ela..." jechaa waan dubbattu fakkaatee, hobobsuun isaa gurra dadhabsiisuuf malee hiika namaaf hin laatu. Darbadhee yoon dhabeyyuu qalbiitti hin deebitu yoo ta'e malee sila miliqne. Oobdii gudaadaa keessaa gumbii ofiitti maal abdatu? boojjitoon kam lixuu dhiifti? kam keessaa

nyaattee quufti? gad nyaatamtuu akka mataa harma jaartiif bakka kennuun kun lafa borqii wajjin wal hin caalu... nuwoo deemnee fagaannerraam ofumaa maaliif bakka qiqqixeessu?...jechaa Beekan waa akka qalbii dabarsuu dubbate. Waan inni dubbatu kun Olbaanaaf yeroof akka ba'aa guddaa itti ulfaate. Ittuma fufee haasa'uu jalqabe Beekan;yammuu Hoolonni nama rakkistu, Hoolaa dhiisanii abbaa Hoolaa sanaa yaaduun furmaata akkuma ta'e, harca'uufi xuuxamuu mi'aa daraaraa keessaas, itti gubatanii ciinca'uu irra hidda dhufaatii yookaan jirma daraaraa sanaa bira darbanii qorachuun gola beekumsa caaluutti nama baasa. Akkafteenfi bulteen singiggoo laphee irraa ol aaru ta'uu isaanii hin dagatiin. Anaaf siin kan adda nu godhu, isa ijji argetti hin amannu. Kan garaan keenya argemmoo biraa hin hafnu. Borofa raatuu kute, dhaqdhaqiin isa hin qabu; Moluu cabbii dandeesses bakakkaaf abdatu akkuma jedhan...hundumatu nuuf hubata jennee dubbanna taanaan nutu dogoggore; ergaan nu keessaa gargar kutaa; walitti hodhaadhas. Ilmaan utuu muummeen hin jiraatiin, riqicha ijaartuu waliin mataa dhukkubsata yoo ta'e, bo'iin lafa wal qixxee nutti fakkaata...kanaafuu Olbaanaako, fageessinee yaaduu qabna, waan miilla keenya jala jirtuuf garba ta'uu hinqabnu jedhe Beekan. Akka loomii xuuxamee ta'un kun hanga yoomiittii? Erga jedheen booda Firiinkoo barruu keessatti hundeenkoo garuu utuu soqamee, kunuunfamee tarii dhukkubaaf qorichum-maankoo nibarama ture. Qee'erraa hin fagaanne,akka dhiheenya kootti hinabdatamne; kota'ame hin argamu,

diddigduufi marraagettiif kanan abdatamu. Sanyiinkoo Asiidiitti maxa'ame, ciccituun osoo hin taane ciccirtuuttin gamaa gamasitti hiramee, fincaan itilleerraa ta'e. Maaliifan qomookoo lakkisee Addunyaarratti tokkoon tokkoon barruu biyyaarratti galmeeffame? Hundee tokkorraa ciramee, kanaafi sanatti darbamee, xuxxuuxamtuu of hin fayyadnee ta'ee waamamee hidhiifi funyaanitti na bubbutaa hammenya garaaf natilmaammataa dhukkubaaf na cuunfataa, nyaarasaafi addasaa najalaa gudunfaa minnii garaa sodaa, na sukkuumaa; qollikoo osoo hin hafiin qorichummaaf abdatamaa, hiddikoo maa hin kunuunfamu maaliif dagatama? Saakkarraa'e hin gatamne, hadhaa'ee hin balfamne, minyaakoofi bishaa'aankoo naaf hin gabaafamne; achii dhufee asiin waliin shunaanshulee na hirataa, hammeenya garaasaa anaan dabarfata; raammoo isa tortorsetti na hiixata, ajaa afaan isaatti na rigataa; dhokataa bakka foolii isaa saaxilutti anaan abdata; anaan foolii sana jijjiirata; naaf hiikameemmoo hin beekuu natti nyaara butaa, har'a na dhugee boriif hafteekoo abdata; Jirmakoo, hiddakoofi dameekoo hin beeku wal harkatti qabee asiif achi na bubbutata; kulkulfatee garakootti ija miixa, malaasaa hin miciriksu, raammoosaa ichimee of keessaa hin baasuu. Jirmikoofi hiddikoo faayidaakoo hin labsine; baasee na beeksisuuf tasa carraaqii hin goone; harki kankootii na ciree hin beeku, yommuun ciramu anaaf dubbatees hin beeku; kennamuunkoo eenyuuni? Dabarfamee barruuf ta'uunkoo kamiini? Hiddi koo awwaalamee, jirmikoo balaaleffatame, dameenkoo qilleensaan raafamaa baala baatee, baalli

afeerraa maaddiitti nu waamee; kanan keessaafi bakkeen itti dadhabe, kána kan koo kan taatan mee caqasaa kan isiniif sifaa'u mee ofii itti hiixadhaa jechuu jalqabe.Anaan Aduufi roobaaf na kenne. Daraaree mul'adhe gosa ilbiisaa ofitti hawwadhee, firiitti osoon hin jijjiramiinan xuuxamee gaagurratti kenname. Hafteen keessakootii hadheeffamaa, micireenkoo na keessaa hurgufamaa, lafatti gadi tuttufamaa, sanyiin ol kaa'aniif hin abdatamu; maccaanan hadheeffamaa maafan xuuxamaa? Hiddikoo na dhabee ormaan maafan cuunfamee dhugama? Gar tokkookoo uree, gar tokkoo koo tatarsaasee hiree, na hadheessaa dhibama qabuuf of fuula durratti na abdataa, cuunfee na quncisaa, bo'iikoo argatee na hiraa, gola hadhooftuutti na maxa'aa qorichummaaf maafan barbaadama?maafan balfatamaa?...kanatu anaaf gaaffii deebii dhabedham jedhe Beekan...

Olbaanaan takka erga dhaggeeffatee booda...maaloo atoo asumatti hidhaa funyoo hinqabneen na hiiteka. Akka anatti dubbattu kanatti nama biraatti dubbatta taanaan, sammuun namaa dhibamuu danda'a; kanaafuu nama eeggachaa, sadarkaa umuriifi sammuu namaa akeekkataa dubbadhu jedhee gorsuu jalqabe. Beekan jecha 'hidhaa' kan afaan Olbaanaa keessaa baate sun madaa inni kanaan dura qabu sana tumachuushee gurra qalbiisaan dhaga'eetuwaa'ee jecha hidhaa' jetttu sanarratti ibsa bal'aa kennuu jalqabe.

Hiidhaan lamatu jira jedhe Beekan. Tokko, isa utuu namni humna nama caalu tokko nama keessaa baasee dhaqee adabaaf iddoo kophaa keessa nama kaa'uu, inni kan biraammoo isa utuu hojjechuu, yaaduu, guddisuu,bal'isuu, cabsuufi fayyisuu danda'anii haalli nama hiituuti jedhe. Jiboota baay'ee qabna. Kan qotanii hinquufne...kan fiiganii hindadhabne, kan lola hinsodaanne warra alaaf warrakeessa jiran. Lamaanuu hidhaa keessa jiru. Abjuutu hidhame; mul'ata takkaalame, miillatu naafate; fiigee fagoo hinga'u, harkatu lawwaasha'ee hiixatee lafa kaayyoosaa ga'uu hindanda'u...kana hidhaan keenya; gaaddikoos gaaffiinkoos isa kana; kana gaaffiin deebii dhabe jedhe Beekan. Inni jirummoo sababa hamiifi basaasummaarratti hirmaachuu dideef baratee sammuun duwwaa ta'e, lafa itti qacaramee hojeturraas dararamee, hojii ala jira. Reebichaaf hidhaatu akka dhabe, wayyaanni uffatu irratti dhumteetti; kopheen inni qabu irratti ciccitteetti, fooliin kopheesaa of bira nama hinteessisu; utuu hundaa qabuu kadhataa ta'e, utuu fira qabu kopha galeessa ta'e, kaayyootu gadameessa itti ta'e. Itti cichee hafe...

Warri shamarran keenyaa dararama mana hidhaa/ adaabarraan kan ka'e, gadameessa keessa waan dhiitamaniif mada'uun da'uu dadhabaniiru; akka sanyiin itti hinfufne taasifaman. Warri dhiiraa keenya ciinaan keessa dhiitamanii hojii ala ta'an; dhalchuu hin danda'an. Warreen kaan ammoo akka hinduuneef akka hinjiraannetti reebaman; qaama hir'uu ta'uun godaanisa hinbanne ofirratti baachaa

jiru.Dararama hedduu ture; obbolaatu aangoorratti wal-dhabe; walitti galagalan; wal-fixuuf ajjeechaa, dabarsanii wal-kennuu,_baratanii akka waan hinbaratiinii ta'uufi baay'ina waltumachuutu beekaniif gaaffii deebii dhabe ta'e. Innumti baratee xiqquma carraa argateen biyyasaa gargaaree...inni baay'ee barate gara biyya ambaa jiru garuu ofumasaa qofaaf jiraateetu...innumutu jiraan utuu hintaane, gariin reeffisaa gara biyyaa dhufuun...Du'a lama!, haadhoon garaa tokkoo ba'an walitti diina ta'uu, warri waajjira tokko hojjetan saamicha aangoof faayidaa biroof jecha waldadhabuufaatu...maaliif kun ta'een Beekaniif gaaffii deebii dhabedha!

Takka takka waa'een biyya inni keessa jiraataa jiruu Oromiyaa kun, Beekaniif gaaffii guddoodha. Waa'ee kanaa yeroo dheeraaf Balaayi, Kamaaliifi Daawwitfaana kaasee mariyateera. Oromiyaa keessa kan jiran albuudonnishee, bunni, Warqeen, dhagaaleen gati jabeeyyiin heddu, fuduraaleefi kuduraalee, Jimaan, baalli garaagaraa kan gatii baasan, bishaanonniifi burqaan lafa Oromoorraa ka'an, Warshaaleen biyya Oromoorraa kan akka Ambohaafii dhugaatiilee garaagaraa kun, galiin garaagaraa kan magaalota Oromiyaa keessaa walitti funaanaman, ...eessuma dhaqan? Maaltu ittiin hojjetame? Eenyuuf oole?jedhee gaafata Beekan. ...maalumatu akkas siboobeessee? Maaliif teessee buddeena Waaqayyo siif kenne hin nyaattuu? Atoo barsiisaa Yunivarsiitiiti...maaltu madaa durii duuba deebi'iiti yaadadhu siin jedhee? Jechuun Balaay keessaa utaalee Beekanitti sagalee aariin makaa tokko itti

duddubachuutti ka'e. Atis akkuma warra garaaf malee maqaa hinbeeknee, isa waraabessi jedhe sana; 'kan garaa maleekan maqaa maaltu nadhibe' jedhuu dubbattaa? Maaliif waa'een dhibamuu, miidhamuu, cunqurfamuu, saamamuu, gidirfamuu, dararamuu, biyyaa godaanuu, dhugaaf adabamuu, hayyuun mataa keessa gadi dha'amuu,...kanaa ani yoo hindubbanne eenyutu dubbataaf? Hawaasni kun utuu hinbaratiin nabarsiisuunsaa akkan afaan ta'ee dubbadhuuf; akkan gurra ta'ee dhaggeeffadhuufif mitii? jedhe Beekan hidda illee lamaanii kaafatee...gadda guddaa keessasaa guggube keessa taa'eetu takka gara lafaa ilaalee, takkammoo garaa Waaqa bal'aa ilaalee urjoota a'adii gara miliyoona 60 olitti tilmaamamaniitti harkasaa diriirseetu isin gaaffiikoo kanaaf deebii naabarbaadadaa; gaaf tokko dukkanakoo kanaaf ifa dhangalaasaa jedhee imimmaan haxaa'achaa gara mana barumsaasaatti deebi'e. Barumsasaas utuu hinxumuriin ba'aa irratti fe'ame hunda danda'ee utuu waa'ee hawaasa bal'aa barreessuu iddoo buuteensaa dhabame. Hiriyoonnisaa Bilisummaa, Dhugaasaafi Tokkummaan warri dura maqaan isaanii Daawwit, Balaayfi Kamaal jedhaman obboleessa isaanii barbaacha olii gad fiigaa jiru.

Obboleessi isaanii kun achumaan badee hafa ta'ee argatanii wajjin alaabaa bilisummaa isaanii wajjin faarfatu ta'ee ammaaf wanti beekamu hinjiru.

Olbaanaan garuu isaan keessaa waan akka bowwaa tokkorraa achi gamatti utaaleetu yaadasaa keessatti ani abdii kutachuu hinqabu; humis na hinbu'iin, obboleessa keenya Beekan hayyuu guddoo Oromoon qabdu Oromiyaarra darbee Afriikaaf jijjiirama guddaa fiduu danda'u, Afriikaarraa adarbee Addunyaarratti waa'ee Oromoo dhiibbaa guddaa qaqqabsiisuu danda'u, gara buuteensaa dhabuun keenya nuuf godaannisa barabaraati. Ta'us, dhaamsa Beekan nuuf kaa'ee darberratti siidaa guddaa ijaarra.

Maaltu Beeka gaaf tokko lafti keenya nama keenya faana faana walitti araaramee inni nubaqates deebi'ee galee inni ukkaamames afaansaa banatee dubbachuun wal-qixxummaan sirna gadaa keenya keessa finiinee qaanqeensaa ardii hundaarraa ifa banbansa jedhee hiriyootasaa waliin qabsoo jireenya keessa seene.